# Исламан арканаш

**Гочдархо:**

**Адама Султана Олхазар**

Пайхамаран шахьар – Мединат

1424 хI – 2004 м шш.

# Чулацам

بسم الله الرحمن الرحيم

# Къинхетаме а, Къинхетам беш а волчу АллахIан цIарца!

## *Хьалхара рукн – тешалла дар, АллахI воцург кхин Дела вац аьлла, Мухьаммад Цуьнан Элча а ву аьлла.*

ХIара ши тешалла Исламан неI ю. И шиъ цуьнан коьрта бIогIам а бу. Цхьа а стаг бусалба лоруш вац, и ши тешалла цо маттаца динчул тIаьхьа а бен, тIаккха цаьршинца Iамал йинчул тIаьхьа а бен. Ткъа нагахь санна керста стага и тешалла дахь, цуьнца Iамал а йахь, иза бусалба лоруш ву.

**1 –** ***<u>АллахI бен Дела вац аьлла тешалла даран маьIна.</u>***

И тешалла даран маьIна – маттаца иза алар ду, цуьнан маьIна а хууш, къайлах а, гучахь а цуьнца Iамал яр а ду. Ткъа цуьнан маьIна а ца хууш, цуьнца Iамал а ца еш иза маттаца аларо пайда беш бац стагна, массо Iелам-неха цу тIехь барт хилла а бу. Муххале а, иза иштта бохуш волчунна доьхьал тешалла а хила мега иза.

«ЛаилахIа иллаллахI» (АллахI воцург кхин Дела вац) бохучун маьIна – ЦIена а, Лекха а волу АллахI воцург Iибадат дан кхин цхьа а хьакъ вац бохург ду.

Оцу дешнийн коьрта ши бIогIам бу "Духатохар а, ТIечIагIдар а". АллахI воцчунна лолла дар духатохар а, лолла дар цхьана АллахIана хилар тIечIагIдар а, Шеца цхьана накъост воцуш волу.

Иштта цу дешнаша шайн маьIнина чулоцу "тIагIут" керстдар. «ТIагIут» - иза АллахI а воцуш, шена Iибадат деш долу ша долу кхин долу хIума ду, адам делахь а, я тIулг белахь а, я дитт делахь а, я лаам, я дегIамарзо елахь а.

Цу дешнийн маьIнина юкъадогIу и тIагIут цадезар, цуьнца оьгIазло хилар, цунах дIацIанвалар а.

Ткъа нагахь санна и дешнаш олуш верг, АллахI воцчунна Iибадат деш а велахь, цо оцу тIагIутана керст а ца дахь, цо и дешнаш кхоччуш аьлла дац.

Лекха хинволчу АллахIа аьлла Къуръан чохь:

﴿ وَإِلَهُكُمْ إِلَهٌ وَاحِدٌ لا إِلَهَ إِلَّا هُوَ الرَّحْمَنُ الرَّحِيمُ﴾ [سورة البقرة، الآية:163]

⮜Шун Дела цхьа Дела ву, Иза воцург кхин Дела вац, Къинхетаме, Къинхетам беш а волу⮞ (Сурат «Албакъарат» 163 аят)

Кхин а аьлла лекха хинволчо:

﴿لا إِكْرَاهَ فِي الدِّينِ قَدْ تَبَيَّنَ الرُّشْدُ مِنَ الْغَيِّ فَمَنْ يَكْفُرْ بِالطَّاغُوتِ وَيُؤْمِنْ بِاللَّهِ فَقَدِ اسْتَمْسَكَ بِالْعُرْوَةِ الْوُثْقَى لا انْفِصَامَ لَهَا وَاللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ﴾ [سورة البقرة، الآية:256]

⮜Дегаза дин тIелацийтар (мегаш) дац, билгалъялла нийсо тиларха, ткъа тIагIутаца куфр а дина (иза Iад а дитина) АллахIаца иман диллинарг (Цуьнах тешнарг) - иза хили чIогIачу, ондачу дазарехь (Исламехь), ша цкъа а духур доцуш долу; ткъа АллахI Хезаш а, Хууш а ву⮞ (Сурат «Албакъарат» 256 аят)

«Дела» бохучун маьIна – хьакъ долуш кхечара шена Iибадат деш верг ву иза. Цундела, нагахь санна цхьанне кхетам и Дела кхуллуш верг а ву, рицкъ луш верг а ву, кхолларна тIехь ницкъ кхочуш верг а ву, иштта и хиларх тешчахьана тоьаш а ду аьлла хилахь –

Цунна цхьанна Іибадат а ца деш – цунна пайда хир бац цо «ЛаилахІа иллаллахІ» аларх, я дуьненахь бусалба хила а, я эхартахь даим хир долчу Іазапах хьалхавала а.

Лекха хинволчо аьлла:

﴿قُلْ مَنْ يَرْزُقُكُمْ مِنَ السَّمَاءِ وَالْأَرْضِ أَمَّنْ يَمْلِكُ السَّمْعَ وَالْأَبْصَارَ وَمَنْ يُخْرِجُ الْحَيَّ مِنَ الْمَيِّتِ وَيُخْرِجُ الْمَيِّتَ مِنَ الْحَيِّ وَمَنْ يُدَبِّرُ الْأَمْرَ فَسَيَقُولُونَ اللَّهُ فَقُلْ أَفَلا تَتَّقُونَ﴾ [سورة يونس، الآية:31].

➢Ахь ала (хІай Мухьаммад): мила ву шуна рицкъ луш верг стиглара а, латтара а? Йа хазар а, бІаьрса а хьена керахь ду? Йа еллачу хІумнах дийнаниг кхуллуш верг а, дийначух елла хІума еш верг а мила ву? Йа (массо) хІума лелош верг мила ву? Цара эр ду хьуна: АллахІ ву; ткъа ахь (цаьрга) ала: хьекъале ца догІу шу?➢ (Сурат «Йунус» 31 аят)

Кхин а аьлла лекха хинволчо:

﴿وَلَئِنْ سَأَلْتَهُمْ مَنْ خَلَقَهُمْ لَيَقُولُنَّ اللَّهُ فَأَنَّى يُؤْفَكُونَ﴾ [سورة الزخرف، الآية:87].

﴾Ткъа ахь цаьрга хаьттича, хьа кхоьллина уьш аьлла, цара эр ма ду: АллахІа; ткъа муха Іехалабелла уьш оццул чІогІа﴿ (Сурат «Аззухруф» 87 аят)

**2 – *Дела цхьаъваран дешан билламаш.***

1 – Оцу дешан маьІна хаар – духатохаран а, тІечІагІдаран а маьІна. И хаар цахаарна доьхьал ду, цундела цо АллахІ воцчунна деш долу Іибадат духатохуьйту, Цунна цхьанна Іибадат дан дезаш хилар тІе а чІагІдойту, Иза цхьаъ бен Іибадат дан хьакъ воций а хоуьйту.

2 – Шена чохь шеко йоцуш долу билггал хаар. Ша и тешалла олучу хенахь шен даг чохь цхьа а шеко йоцуш, билггал цунах тешна волуш, дагна цунах там хуьлуш, цуьнан маьІнех тешаш волуш алар.

3 – Духатохарна доьхьал долу къобул дар. Иза хуьлу – цу тешаллийно шена чулоцуш долу массо хІума къобал дарца, шен дагца а, маттаца а; Дала дийцина долу хІумнаш къобал а деш, Цуьнан омранашна муьтІахь а хуьлуш, Цо ма-де аьллачунах вуха а кхеташ, Цо аьлларг духатохарх а, йа иза кхечу агІор тида гІертарх а лар а луш.

4 – Цу дашо чулоцуш дерг Іад дитарна доьхьал долу муьтІахь хилар. Иза хуьлу – цу дешо бохучунна муьтІахь хиларца, гучахь долчуьнца а, къайлах долчуьнца а.

5 – Харцонна доьхьал йолу бакъо. Иза хуьлу – и дешнаш олуш волчо уьш баккъалла а шен цІенчу даггара аларца, шен дагчохь дерг а, шен матта тІехь дерг а цхьатера хуьлуьйтуш, гучахь дерг а, къайлах дерг а цхьатера хуьлуьйтуш. Ткъа и тешалла маттаца ала а аьлла, амма дагца цуьнан маьІна а, цо чулоцушдерг а духатухуш и велахь, цо цунна пайда бийр бац. Цуьнан хьал тера хир ду мунафикъ (мунепакъ) нехан хьолах, шайн даг чохь доцург шайн багца дуьйцуш болу.

6 – Делаца гІоьнча лацарна доьхьал долу «ихлас» хилар, дог цІена хилар, цІенчу даггара и дешнаш олуш хилар. «Ихлас» – иза лайно цІенчу ниййатца, шен Іамалш Далла Іибадат дарехь Цуьнца гІоьнчий лийцарх цІена хилийтар ду. Лекха хинволчу АллахІа аьлла Къуръан чохь:

﴿وَمَا أُمِرُوا إِلَّا لِيَعْبُدُوا اللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ الدِّينَ حُنَفَاءَ﴾ [سورة البينة، الآية:5]

➢Царна омра дина дацара АллахІана Іибадат де аьлла бен, динлелор цІенчу даггара Цуьнан доьхьа долуш, хьанифаш (ИбрахІиман дин тІехь АллахІана цхьанна Іибадат деш берш) санна➢ (Сурат «Албаййинат» 5 аят)

7 – Цабезамна доьхьал болу безам хилар, и дош а, цо чулоцуш дерг а шен дагна дезайтуш, цу дешан билламаш ларбеш болу цу дешан охIлунах болу нах безаш, цу дашна доьхьал долу хIума деза а ца дезаш. Стага и биллам кхочуш беш хиларан билгало ю, Далла дезаш долу хIумнаш цо шен сина дезачул хьалха дахар, Далла цадезаш долу хIума цадезар, шен са и хIума дезарна тIетоьвжаш делахь а; Дела а, Цуьнан Пайхамар а везаш берш безар а, Дела а, Цуьнан Пайхамар а цавезаш берш цабезар а. Лекха хинволчу АллахIа аьлла:

﴿قَدْ كَانَتْ لَكُمْ أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ فِي إِبْرَاهِيمَ وَالَّذِينَ مَعَهُ إِذْ قَالُوا لِقَوْمِهِمْ إِنَّا بُرَآءُ مِنْكُمْ وَمِمَّا تَعْبُدُونَ مِنْ دُونِ اللَّهِ كَفَرْنَا بِكُمْ وَبَدَا بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمُ الْعَدَاوَةُ وَالْبَغْضَاءُ أَبَداً حَتَّى تُؤْمِنُوا بِاللَّهِ وَحْدَهُ﴾ [سورة الممتحنة، الآية:4].

⮜Хаза масал дара шуна ИбрахIим а, цуьнца хилларш а; цара элира шайн къоме: тхо цIена ду шух а, аш Дела а витина, шайна Iибадат дечерах а, оха керст ди шуьца (шун динца) а, АллахI а витина аш шайна Iибадат дечаьрца а; тхуна а, шуна а юкъахь мостагIалла а, оьгIазло а хили гуттаренна, шу цхьана АллахIах тешшалц⮞ (Сурат «Алмумтахьанат» 4 аят).

Кхин а аьлла лекха хинволчо:

﴿وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يَتَّخِذُ مِنْ دُونِ اللَّهِ أَنْدَاداً يُحِبُّونَهُمْ كَحُبِّ اللَّهِ وَالَّذِينَ آمَنُوا أَشَدُّ حُبّاً لِلَّهِ﴾ [سورة البقرة، الآية:165]

⮜Нахах бу кхин делий лоьцуш берш, АллахI а витина, шайн уьш беза а безаш Дела везарх терра. (Ткъа АллахIах) тешаш берш АллахI везар чIогIа долуш бу⮞ (Сурат «Албакъарат» 165 аят).

Шен цIенчу даггара «ЛаилахIа иллаллахI» аьлларг, баккъал цунах тешна а волуш, доккхачу а, жимчу а Делаца накъост вархь а, динехь доцучу керлачу хIуманех а, къинойх а ша лар велла а волуш, иза дуьненахь тиларха хьалхавер ву, Iазапах кIелхьара а вер ву, жоьжахатин цIе цунна хьарам а хир ю.

Ткъа хIора лайна тIехь ду и билламаш кхочуш бар. Уьш кхочуш баран маьIна – оцу хIора билламца Iамал яр ду, цо уьш ларбар а ду, дагахь цунна уьш хууш бацахь а.

«ЛаилахIа иллаллахI» боху хIара доккха дош АллахI Шена Iибадат дарехь цхьаъ варан дош ду. Шена Iибадат дарехь АллахI цхьаъ вар – Тавхьидул УлухIиййати - уггар коьрта тавхьид ду, цу тIехь хилпалонаш хилла а ю пайхамаршна а, церан къаьмнашна а юкъахь. Элчанаш Дала, оцу кепара долу тавхьид кхочуш хилийтархьама бахийтина а бу.

Лекха хинволчу АллахIа аьлла:

﴿وَلَقَدْ بَعَثْنَا فِي كُلِّ أُمَّةٍ رَسُولاً أَنِ اعْبُدُوا اللَّهَ وَاجْتَنِبُوا الطَّاغُوتَ﴾ [سورة النحل، الآية:36]

⮜Оха вахийтира хIора умматана тIе геланча (элча): АллахIана Iибадат а де, тIагIутах лар а ло аьлла⮞ [Сурат «Аннахьл» 36 аят].

Кхин а аьлла лекха хинволчу Дала:

﴿وَمَا أَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ مِنْ رَسُولٍ إِلَّا نُوحِي إِلَيْهِ أَنَّهُ لا إِلَهَ إِلَّا أَنَا فَاعْبُدُونِ﴾ [سورة الأنبياء، الآية:25]

⮜Оха хьол хьалха цхьа а элча вахийтина вац шега Оха аьлла бен: Со (АллахI) воцург кхин Дела вац, ткъа аш суна Iибадат де⮞ [Сурат «Ал-Анбияъ» 25 аят]

«Тавхьид» аьлла цIе яьккхичи, цуьнан маьIна «ЛаилахIа иллаллахI» бохучу даше доьрзу.

«Тавхьидул УлухIиййати» бохучун маьIна иштта ду: АллахI Ша кхоьллина мел долчу хIуманна хьалха Дела хиларца а, Шена Iибадат дан везаш верг хиларца а мукIарло дар а, Цуьнца цхьана накъост а ца веш Цунна цхьанна Iибадат дар а.

Тавхьидул УлухIиййати олучу тавхидан цIерш: хIокху тавхьидах Тавхьидул УлухIиййати алар бахьана и тавхьид баккъалла а, цIенчу даггара цхьана АллахIе болчу безамна тIедоьгIна хилар ду.

Цуьнан кхин йолу цIерш иштта ю:

1 – Тавхьидул Iибадати. Иштта и цIе цуьнан яккхаран бахьана ду, Iибадат цIена цхьана АллахIа доьхьа дан дезар гойтуш и хилар.

2 – Лааман Тавхьид. И цунах алар бахьана ду, Iамалш йечу хенахь Делера мел безаш, Цуьнгара ял хила лууш уьш ян езар гойтуш и хилар.

3 – Iалашонан Тавхьид. Цунах иштта аларан бахьана цо Iалашо – цхьана АллахIана Iибадат дарца – цIена хила езар гайтар ду.

4 – Лахаран (Дехаран) Тавхьид. Цунах иштта цIе яьккхина, дехар а, дика хIума лахар а цо АллахIера бен хила ца дезар гойту дела.

5 – Iамал яран Тавхьид. Цунах иштта цIе яьккхина, цо ша йолу Iамалш цхьана АллахIа доьхьа ян езар гойту дела.

Тавхьидул УлухIиййати цIе йолчу тавхьидан хьукма:

Оцу тайпана долу тавхьид хIора бусалба стагана тIехь парз ду. И тавхьид шеца хилча бен адам бусалба а ца хуьлу, жоьжахатин цIерах кIелхьара а ца долу цунах тешна хилча бен, цуьнца Iамал а еш хилча бен. Иза ду уггар хьалха хIора стаг шех теша везаш дерг а, шеца Iамал ян езаш дерг а. Иза ду хьехамца а, Iаморца доьхххьара довзийта дезаш дерг, кхин долу хIума а доцуш.

Иза парз хилар вайна билгал дóлу Къуръан тIехь а, Суннатехь а цуьнца омру дина хиларца, Дала Ша мел кхоьллина долу хIума а цунна кхоьллина хиларца, Шегара жайнаш а иза кхочуш хилийта диссийна хиларца.

Лекха хинволчу Дала аьлла:

﴿قُلْ إِنَّمَا أُمِرْتُ أَنْ أَعْبُدَ اللَّهَ وَلا أُشْرِكَ بِهِ إِلَيْهِ أَدْعُو وَإِلَيْهِ مَآبِ﴾ [سورة الرعد، الآية:36]

⮘Ахь ала: суна дина омру АллахIана Iибадат дар а, Цуьнца накъост ца вар а ду; Цуьнга кхойкху ас, Цуьнга верзар а ду сан⮚ [Сурат «АрраIд» 36 аят]

Кхин а аьлла лекха хинволчу АллахIа:

﴿وَمَا خَلَقْتُ الْجِنَّ وَالْإِنْسَ إِلَّا لِيَعْبُدُونِ﴾ [سورة الذاريات، الآية:56]

⮘Аса ца кхоьллина жинаш а адамаш а, цаьрга Сайна Iибадат дайта бен⮚ [Сурат «Аззарийат» 56 аят]

Вайн Пайхамара а – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла МуIазе – Дела реза хуьлда цунна – ша иза Йемене вохуьйтуш:

((إنك تأتي قوماً من أهل الكتاب فليكن أول تدعوهم إليه شهادة أن لا إله إلا الله، فإن هم أطاعوك لذلك فأعلمهم أن الله افترض عليهم خمس صلوات في كل يوم وليلة؛ فإن هم أطاعوك لذلك فأعلمهم أن الله افترض عليهم صدقة تؤخذ من أغنيائهم فترد على فقرائهم...)) الحديث أخرجه البخاري ومسلم.

«Хьо Жайнин охIлу (насараш, христианаш) болчу нахана тIе воьдуш ву хьуна, цундела ахь доьхххьара цаьрга кхойкхур дерг хуьлийла: АллахI воцург кхин Дела вац аьлла

тешалла дар. ТӀаккха, нагахь санна цара ахь бохург а дина и тешалла дахь, ахь царна хаийта Дала царна тӀе пхи ламаз диллина хилар хӀора дийнахь а, буса а. ТӀаккха нагахь санна уьш ахь бохучунна муьтӀахь хилахь ахь царна хаийта Дала царна тӀе сагӀа диллина хилар, церан хьалдолчаьргара схьа а оьцуш, церан мискачу нахана дӀа а луш долу…» (Бухарис а, Муслима а дийцина ду и хьадис).

ХӀара хӀинца вай дуьйцуш долу Тавхьид – Дела цхьаъ вар – уггар еза Ӏамал ю, шел йезаниг кхин йоцуш, къиношна уггар доккха каффарат а ду иза. Бухарис а, Муслима а далийна цхьа хьадис, Ӏутбана – Дела реза хуьлда цунна – Пайхамарера – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – схьа дийцина долу:

((فإن الله حرم على النار من قال لا إله إلا الله يبتغي بذلك وجه الله))

«Бакъдолуш, Дала жоьжахатина хьарам вина Делера мел безаш "ЛаилахӀа иллаллахӀ" - "АллахӀ воцург кхин Дела вац" аьлларг».

Берриг Элчанийн Тавхьидан Даш тӀехь барт хилла хилар:

Массо Элчанаша шайн къаьмнаш цхьабосса кхайкхина хилла ду "ЛаилахӀа иллаллахӀ" бохучу даше. Цара массара кхерам дӀакхайкхийна хилла бу оцу дашах юхаваьллачунна. Дала вайна Шен Къуръан чохь гойту иза, дуккха а церан масалш далош. Лекха хинволчу Дала аьлла:

﴿وَمَا أَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ مِنْ رَسُولٍ إِلَّا نُوحِي إِلَيْهِ أَنَّهُ لا إِلَهَ إِلَّا أَنَا فَاعْبُدُونِ﴾ [سورة الأنبياء، الآية:25]

⮜Оха хьол хьалха цхьа а элча вахийтина вац шега Оха аьлла бен: Со (АллахӀ) воцург кхин Дела вац, ткъа аш суна Ӏибадат де⮞ [Сурат «Ал-Анбияъ» 25 аят]

Делан Элчано Мухьаммада а – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – масала далийна массо пайхамарийн кхайкхам цхьаъ хилла хиларна. Цо вайна хаийтина – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – пайхамарш берриге а цхьана орум тӀехь вежрий хилар, церан наной тайп-тайпана а болуш, церан дин цхьаъ а долуш. Церан массеран а динан бух – Тавхьид – Дела цхьаъ вар – цхьаъ бу, шарӀаш а, хьукманаш а тайп-тайпана делахь а. Уьш тера бу тайп-тайпана наной а болуш, цхьа да а волуш долчу берех.

**3 – *Мухьаммад Делан Элча ву аьлла тешалла даран маьӀна.***

«Мухьаммадур-расулуллóхӀ» - «Мухьаммад Делан Элча ву» аьлла тешалла даран маьӀна цо де аьллчунна муьтӀахь хилар ду, цо дийцинарг бакъдар ду, цо ма де аьлла духатоьхначух вухавалар ду, цо гайтинчу некъашца бен Далла Ӏибадат ца дар а ду.

Мухьаммад – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – Делан Элча ву аьлла долу тешалла кхочуш дар:

И тешалла кхочуш хуьлу вай билггал тешарца, Мухьаммад – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – Делан лай а, Цуьнан элча а ву аьлла, Цо массо нахана а, жинашна а вахийтина волу. Кхин а вай тешарца, иза массо пайхамарийн а, элчанийн а мохӀур ду аьлла, цул тӀаьхьа цхьа а пайхамар а, элча а хир вац аьлла. Кхин а вай тешарца, – Делера салават а, салам а хиларг – иза Дала Шена герга вигна Цуьнан лай ву аьлла, шена Ӏибадат дан хьакъ долу сифаташ цуьнца дац а аьлла. Кхин а и тешалла кхочуш хиларан бехкамех ду вай цунна тӀаьхьа дозуш хилар, цо де аьлларг а, ма де аьлларг а чӀогӀа лерина леладар, вай йеш йолчу Ӏамалехь а, олучу дашехь а, даг чохь болчу кхетамашкахь а вай цуьнан суннатца доьзна хилар.

Лекха хинволчу Дала аьлла:

﴿قُلْ يَا أَيُّهَا النَّاسُ إِنِّي رَسُولُ اللَّهِ إِلَيْكُمْ جَمِيعاً﴾ [سورة الأعراف، الآية:158]

⮜Ахь ала: хIай адамаш! Баккъалла а со АллахIан элча ву шуна массарна а (ваийтина)⮞ [Сурат «АлъаIраф» 158 аят].

Кхин а аьлла лекха хинволчу АллахIа:

﴿وَمَا أَرْسَلْنَاكَ إِلَّا كَافَّةً لِلنَّاسِ بَشِيراً وَنَذِيراً﴾ [سورة سبأ، الآية:28]

⮜Оха хьо массо нахана вахийтина ву, кхаъбоккхуш волуш, кхерам кхайкхош а волуш⮞ [Сурат «Сабаъ» 28 аят].

Кхин а аьлла лекха хинволчу АллахIа:

﴿مَا كَانَ مُحَمَّدٌ أَبَا أَحَدٍ مِنْ رِجَالِكُمْ وَلَكِنْ رَسُولَ اللَّهِ وَخَاتَمَ النَّبِيِّينَ﴾ [سورة الأحزاب، الآية:40]

⮜Мухьаммад хилла вац шух цхьанне а да, амма иза ву АллахIан элча а, пайхамарийн мохIур (царах тIаьххьарниг) а⮞ [Сурат «Алъахьзаб» 40 аят].

Кхин а аьлла лекха хинволчу АллахIа:

﴿قُلْ سُبْحَانَ رَبِّي هَلْ كُنْتُ إِلَّا بَشَراً رَسُولاً﴾ [سورة الإسراء: من الآية93]

⮜Ахь ала: Сийлахь ЦIена ву сан Дела! Хилла вуй со адам а, элча а бен?⮞ [Сурат «Ал-Исраъ» 93 аят].

Мухьаммад – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – Делан Элча ву аьлла тешалла дар кхочуш хиларна юкъа догIу хIара хIумнаш а:

1) Цуьнга элчаналла делла хиларца мукIарло дар а, даг чохь цунах тешар а;

2) Маттаца иза мукIарло деш схьаалар;

3) Цо вайна йеана йолчу нийсонна тIаьхьавазар, цо де аьлларг дар, цо Iад дита аьлла харц дерг Iад дитар.

Сийлахь везчу Дала аьлла:

﴿فَآمِنُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ النَّبِيِّ الْأُمِّيِّ الَّذِي يُؤْمِنُ بِاللَّهِ وَكَلِمَاتِهِ وَاتَّبِعُوهُ لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ﴾ [سورة الأعراف: الآية158]

⮜Ткъа шу теша АллахIах а, Цуьнан элчанах а, ша пай- хамар волчу, дешаза а волчу, Делах а, Цуьнан дешнех а тешаш волчу; цунна тIаьхьа а даза, тIаккха шу нийсонна тIе нисдала мега⮞ [Сурат «Ал-АIраф» 158 аят].

4) Цо дийцина долчу массо хIуманна тIехь иза бакъвар;

5) Цуьнга чIогIа безам хилар. Иза массо хIумнал дукха везар - шен сил а, даьхнел а, берал а, дел а, ненал а, массо адамал а, хIунда аьлча иза – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – Делан Элча волу дела, иза везар Дела везар а, Дела дуьхьа везар а долу дела. Ткъа бакъ долу иза везар гучудолу цунна тIаьхьавазарца, цо де аьллачунна муьтIахь хуьлуш, цо ма де аьллачунах ларлуш, цуьнгахьа гIо доккхуш, гергарло цуьнца хуьлуьйтуш. Дала аьлла Шен Къуръан чохь:

﴿قُلْ إِنْ كُنْتُمْ تُحِبُّونَ اللَّهَ فَاتَّبِعُونِي يُحْبِبْكُمُ اللَّهُ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ذُنُوبَكُمْ﴾ [سورة آل عمران: من الآية31]

➢Ахь ала: нагахь санна шу АллахI везаш делахь – суна тIаьхьадаза (ас бохург деш), АллахIана дезар ду шу (тIаккха), къиношна геч а дийр ду шун, АллахI Гечдеш верг а, Къинхетаме верг а ву➢ [Сурат «Ал-Іимран» 31 аят].

Вайн Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла:

((لا يؤمن أحدكم حتى أكون أحب إليه من والده وولده والناس أجمعين)) متفق عليه من حديث أنس

«Шух цхьа а кхоччуш Ийман долуш хир вац, цунна со шен дел-ненал а, берел а, массо адамал а дукха везаш хиллалц» [Бухари, Муслим].

Лекха хинволчу Дала аьлла:

﴿فَالَّذِينَ آمَنُوا بِهِ وَعَزَّرُوهُ وَنَصَرُوهُ وَاتَّبَعُوا النُّورَ الَّذِي أُنْزِلَ مَعَهُ أُولَئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ﴾ [سورة الأعراف: من الآية157]

➢Ткъа цунах (пайхамарх) тешнарш, и лийринарш, цунна гIо динарш, цуьнца доссийна долчу нуьрана (Къуръанна) тIаьхьахIиттинарш – уьш бу декъал хир берш➢ [Сурат «Ал-АIраф» 157].

6) Цуьнан Суннат Бусалба динан ШариIатан баххех цхьа бух хиларх тешар а, иза Къуръан санна хиларх тешар а, хьекъалца цунна дуьхьало ян мегаш доций хаар а.

7) Цуьнан Суннатца Іамал яр, кхечеран массеран а дешнел цуьнан дош хьалха даккхар, цо аьлларг тIелацар, цуьнан шарIаца хьукм дар, цунна реза хилар.

Лекха хинволчу Дала аьлла:

﴿فَلا وَرَبِّكَ لا يُؤْمِنُونَ حَتَّى يُحَكِّمُوكَ فِيمَا شَجَرَ بَيْنَهُمْ ثُمَّ لا يَجِدُوا فِي أَنْفُسِهِمْ حَرَجاً مِمَّا قَضَيْتَ وَيُسَلِّمُوا تَسْلِيماً﴾ [سورة النساء، الآية:65]

➢ХIан-хIа! Хьан Делор, уьш Делах тешаш хир ма бац цара хьоьга хьукма дайтталц, шайна юккъахь хиллачу къовсамна, тIаккха ахь динчу хьукманна шайн (дегнаш чохь) гатто а ца кара йойтуш, (хьан хьукманна) уьш муьтIахь а хиллалц➢ [Сурат «Аннисáъ» 65 аят].

## 4 – *Тешалла даран дозалла.*

Дела цхьаъ варан дешан доккха дозалла ду, Къуръан тIера аяташа а, Суннатера хьадисаша а билгалдаьккхина долу. Цуьнан дозаллех ду:

- Иза Бусалба динан хьалхара коьрта бIогIам хилар; иза динан бух а, миллатан бух а хилар; бусалба стаг доьххьара цуьнца бусалба хуьлуш хилар; стигланаш а, латтанаш а цуьнца лаьтташ хилар а.

- Оцу дешан маьIнаш кхочушдарца цхьанакхеташ хилар, Сийлахь а, Нуьцкъала а волу Дела цхьаъ вар а, Цуьнан Пайхамаран – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – ШариIатца хьукм дар а.

- И дош стеган цIий а, даьхний а лардеш дерг хилар, хIунда аьлча и дош аьллачо и бахьана долуш шен са а, даьхни а лар до дела;

- И «ЛаилахIа иллаллахI» боху дош шел еза кхин Іамал йоцуш уггар еза Іамал хилар а, къиношна уггар доккха каффарат хилар а, Къемат дийнахь уггар чIогIа терзан дика агIо алсамйоккхур ерг хилар а. И дош алар ялсамани чувуьгур волу бахьана ду, жоьжахатех хьалха воккхур волу бахьана а ду. ВорхIе стигал а, ворхIе латта а терзана цхьана агIор диллича, «ЛаилахIа иллаллахI» боху дош терзана вукха агIор диллича оцу «ЛаилахIа илаллахI» бохучу дешан агIо сов ер яра вукхул а. Муслима далийна Іубадата – Дела реза хуьлда цунна – Пайхамарера – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – дийцина хьадис:

((من شهد أن لا إله إلا الله وأن محمداً عبده ورسوله حرّم الله عليه النّار))

«АллахI воцург кхин Дела а вац аьлла, Мухьаммад Цуьнан лай а, элча а ву аьлла тешалла динчунна Дала жоьжахати хьарам йина».

- Оцу даш чохь цхьанакхетта Дела хьахор а, Цуьнга доIа дар а, Иза хастор а. Цо шена чулаьцна Iибадатан доIа а, дехаран доIа а. И дош наха уггар дукха лелош долу зикр ду, лело уггар атта а ду. Иза дика дош а ду, хедар доцу дазар а ду, Ихласан дош а ду, шеца стигланаш а, латтанаш а лаьтташ долу дош а ду, шен доьхьа Дала массо хIума кхоьллина дерг а ду, шен доьхьа Дала элчанаш бахийтинарг а, жайнаш диссийнарг а ду. Иза кхочуш деш дехкина ду Дала парзаш а, суннаташ а. Цуьнан доьхьа арадаьхна хилла ду ГIазотан тарраш. И дош аьлларг, цуьнца Iамал йинарг, бакъалла а, цIенчу дагца а, къобул дарца а, иза дезарца а Дала иза цо йинчу Iамале хьаьжжина цунна ял луш ялсамани вохуьйтур ву.

❖ ❖ ❖

# *ШолгIа рукн – Ламаз дар.*

Шен маьIна доккха хиларехь а, шен тешалла чIогIа кхетаме сирла хиларехь а уггар коьрта лоруш ду ламаз. Бусалба дино боккха тидам тIебахийтина ламазна, доккха маьIна а делла цунна. Бусалба дино довзийтина цуьнан дозалла а, кхечу Iибадаташна юкъахь йолу цуьнан меттиг а, иза Далла а, Цуьнан лайна юкъахь йолу зIе хилар а, оцу ламазца хаалуш хилар а лайно шен Делан омрунаш мел лардеш ду.

***<u>Ламазан маьIна:</u>***

Iаьрбийн маттахь ламаз - «Ассолату» бохург доIа боху маьIна долуш ду. Оцу маьIнийца Дала Къуръан чохь аьлла:

﴿وَصَلِّ عَلَيْهِمْ إِنَّ صَلاتَكَ سَكَنٌ لَهُمْ﴾ [سورة التوبة: من الآية103]

⮜ДоIа де ахь царна, бакъдолуш, хьан доIа царна синтем (а, къинхетам а) бу⮞ [Сурат «Аттавбат» 103].

ШариIатехь ламаз – «Ассолату» - бохучун маьIна иштта ду:

Иза Iибадат ду, шена чохь къастийна дешнаш а, Iамалш а йолуш долу, такбúраца дIа а долош, салам даларца чекх а долуш долу.

Къастийна дешнаш бохучун маьIна: такбир а, къуръан дешар а, тасбихь дар а, доIа дар а, иштта кхин уьш санна дерг а бохург ду.

Къастийна Iамалш бохучун маьIна: дIахIоттар а, рукуI дар а, сужуд дар а, охьахаар а иштта и санна долу кхин долу хIумнаш а бохург ду.

***<u>Пайхамаршна а, элчанашна а – Делера салават а, салам а хуьлда царна – гергахь ламаз лараме хилар.</u>***

Ламаз вайн Пайхамарал – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – хьалха хиллачу стиглара схьа деллачу динашна а тIедожийна хиллачу Iибадатех лоруш ду. Масала, хIара ИбрахIим-пайхамар ву – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – шен Деле доьхуш, шега а, шен тIаьхьене а и ламаз дайтар:

﴿رَبِّ اجْعَلْنِي مُقِيمَ الصَّلاةِ وَمِنْ ذُرِّيَّتِي﴾ [سورة إبراهيم: من الآية40]

⮜Сан Дела! Со хилийта Ахь ламаз деш, сан зьурет (тIаьхьло) а (хилийта Ахь иштта, ламаз дечарех)⮞ [Сурат «ИбрахIим» 40 аят].

ИсмаIил-пайхамар а – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – хилла шен охIлунга ламаз дарца омру деш:

﴿وَكَانَ يَأْمُرُ أَهْلَهُ بِالصَّلاةِ وَالزَّكَاةِ﴾ [سورة مريم: من الآية55]

⮜Иза вара омру деш ламазца а, закатца а⮞ [Сурат «Марйам» 55 аят].

Лекха хинволчу Дала аьлла, Муса-пайхамаре – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – вист хуьлуш:

﴿إِنَّنِي أَنَا اللَّهُ لا إِلَهَ إِلَّا أَنَا فَاعْبُدْنِي وَأَقِمِ الصَّلاةَ لِذِكْرِي﴾ [سورة طــه، الآية:14]

➤Баккъалла а, Со АллахI ву, Со воцург кхин Дела вац хьуна; ткъа ахь суна Iибадат де, Со хьахош ламаз а де➤ [Сурат «ТIахIа» 14 аят].

Кхин а Дала Шен Пайхамаре Iийсага а – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – весет дина цуьнца. Иза вайна гойту хIокху Делан дашо, Iийсана аьлларг дуьйцуш долчу:

﴿وَجَعَلَنِي مُبَارَكاً أَيْنَ مَا كُنْتُ وَأَوْصَانِي بِالصَّلاةِ وَالزَّكَاةِ مَا دُمْتُ حَيّاً﴾ [سورة مريم، الآية:31]

➤Со миччахь хилахь а декъала хилийтира Цо (АллахIа) со, со дийна мел ву ламаз де аьлла весет а дира Цо соьга➤ [Сурат «Марйам» 31].

Дала ламаз вайн Пайхамарна – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – парз дина тIедиллина стигланашкахь, Исраъ а, МиIраж а – Буьйсанна дIавигар а, Стигала хьалаваккхар а – аьлла цIе йолчу буса. Доьххьара иза парз динчу хенахь шовзткъе итт ламаз хилла, цул тIаьхьа сийлахь-цIена а, лекха а волчу Дала дайдина иза пхенна тIекхаччалц, делахь а, вай дечу хенахь пхиъ бен дац уьш, амма мел хиларехь шовзткъе итт санна ду уьш.

И вайна тIехь парз долу пхи ламаз массо бусалба нехан бартаца хIорш ду: Iуьйра ламаз, делкъа ламаз, малхбуза ламаз, маьркIижа ламаз, пхьуьйра ламаз а. Уьш иштта хилар массо бусалба нехан барт хиларца сецна ду.

***__Ламаз дан дезаран тешаллаш.__***

Ламаз дан дезар дуккха а тешаллашна тIедоьгIна чIагIделла ду, церах цхьадерш хIорш ду:

Доьххьарниг – Къуръан тIера тешаллаш.

Лекха хинволчу Дала аьлла:

﴿وَأَقِيمُوا الصَّلاةَ وَآتُوا الزَّكَاةَ﴾ [سورة البقرة: من الآية43].

➤Аш ламаз а дойла, закат а лойла➤ [Сурат «Ал-Бакъарат» 43 аят].

Кхин а аьлла лекха хинволчо:

﴿إِنَّ الصَّلاةَ كَانَتْ عَلَى الْمُؤْمِنِينَ كِتَاباً مَوْقُوتاً﴾ [سورة النساء: من الآية103].

➤Бакъдолуш, ламаз, (Делах) тешаш болчарна шен-шен хенахь (дан дезар) яздина тIедоьжна хилла ду➤ [Сурат «Аннисаъ» 103 аят].

Кхин а аьлла лекхп хинволчу Дала:

﴿وَمَا أُمِرُوا إِلَّا لِيَعْبُدُوا اللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ الدِّينَ حُنَفَاءَ وَيُقِيمُوا الصَّلاةَ وَيُؤْتُوا الزَّكَاةَ﴾ [سورة البينة: من الآية5]

➤Царна омра дина дацара АллахIана Iибадат де аьлла бен, динлелор цIенчу даггара Цуьнан доьхьа долуш, хьанифаш (ИбрахIиман дин тIехь АллахIана цхьанна Iибадат деш берш) санна, ламаз а де, закат а ло аьлла а бен➤ [Сурат «Албаййинат» 5 аят].

ШолгIаниг – Суннатера тешаллаш.

1 – Ибн Iумара – Дела реза хуьлда цунна – дийцина хьадис ду, Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – элира аьлла:

"بني الإسلام على خمس، شهادة أن لا إله إلا الله، وأن محمداً رسول الله، وإقام الصلاة وإيتاء الزكاة، وحج البيت، وصوم رمضان" متفق عليه.

«Бусалба дин пхеа хIуманна тIедоьгIна ду: АллахI воцург кхин Дела а вац аьлла, Мухьаммад Цуьнан элча а ву аьлла тешалла дарна а, ламаз дарна а, закат даларна а, хьаьжи цIен тIе хьадж дарна а, Рамзана бутт марха кхабарна а». (Шина шейхо Бухарис а, Муслима далийна иза).

2 – ХаттIаба кIанта Iумара – Дела реза хуьлда цунна – дийцина хьадис. Цу хьадис юккъахь ду Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – элира аьлла:

"الإسلام أن تشهد أن لا إله إلا الله وأن محمداً رسول الله -ﷺ-، وتقيم الصلاة وتؤتي الزكاة، وتصوم رمضان وتحج البيت إن استطعت إليه سبيلاً..." رواه مسلم.

«Ислам – иза ахь тешалла дар ду АллахI воцург кхин Дела а вац аьлла, Мухьаммад Цуьнан Элча а ву аьлла, ахь ламаз дар а ду, ахь закат далар а ду, ахь мархи бутт кхабар а ду, хьажи цIен тIе хьадж дар а ду нагахь санна хьайн некъаца ваха ницкъ кхачахь…» (Муслим).

3 – Ибн Iаббаса – Дела реза хуьлда цунна – дийцина хьадис ду, Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – МуIаз Йемене вохуьйтучу хенахь, цуьнга элира аьлла, тIаккха цо МуIазе элира аьлла:

"ادعهم إلى شهادة أن لا إله إلا الله وأن محمداً رسول الله، فإن هم أطاعوا لذلك فأعلمهم أن الله افترض عليهم خمس صلوات في كل يوم وليلة..." متفق عليه.

«Ахь уьш кхайкха АллахI воцург кхин Дела а вац аьлла, Мухьаммад цуьнан элча а ву аьлла тешалла даре. ТIаккха, нагахь санна цара ахь бохург а дина и тешалла дахь, ахь царна хаийта Дала царна тIе пхи ламаз диллина хилар хIора дийнахь а, буса а.…» (Бухарис а, Муслима а дийцина ду и хьадис).

КхоалгIаниг: Массо Iелам-нехан хилла болчу бартан тешалла.

Берриг бусалба нехан барт хилла хIума пхи ламаз дан дезаш хиларна тIехь а, ламаз бусалба динан парзех цхьа парз хиларна тIехь а.

***__Ламаз даран пайда а, цуьнан маьIна а.__***

Ламаз вайна тIедиллина ду цхьацца пайданашна а, къайленашна а. Церах цхьаерш хьахор ю вай кху лахахь:

Адам Делан лай дуй хаийтар, иза Цуьнан долахь дуй а – Сийлахь ЦIена а, Лекха а ву Иза. Ламаз дарца хаало адамана ша Делан лай хилар, цундела иза даим ша Кхоьллинчуьнца - Сийлахь ЦIена а, Лекха а ву Иза – возуш хуьлу, даим Иза дагахь волуш хуьлу.

Ламазо Далла а, ламаз деш волчунна а юкъахь йолу зIе чIагIйо, иза даим Дела хьехош хуьлуьйту.

Ламазо вочу хIумнах а, къинойх а вуха туху ламаз деш верг, къинойх а, гIалатлонех а стаг дIацIанвеш дерг а ду ламаз. Иза иштта хилар вайна гойту IабдуллахIан кIанта Жабира – Дела реза хуьлда цаьршинна – дийцинчу хьадисо, Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – элира аьлла:

"مثل الصلوات كمثل نهر جار غمر على باب أحدكم يغتسل منه كل يوم خمس مرات" رواه مسلم.

«Ламазаш тера ду шух цхьанне уьйтIахула охьадоьдучу хих, хIора дийнахь пхоьзза шу цу чохь луьйчуш долуш санна» (Муслим).

Ламаз дагна синтем а, синна паргIато а ю, цуьнан цIена хиларна тIехь Iаткъам беш долу вонех и са кIелхьара доккхуш дерг а ду. Цундела Пайхамарна – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – шеца синпаргIато хуьлуш долу хIума хилла иза, шена цхьа хIума дазделча ламазе воьрзуш хилла иза – Делера салават а, салам а хуьлда цунна –, цундела олуш хилла цо:

"يا بلال أرحنا بالصلاة" أخرجه أحمد.

«ХIай Билал! (Молла а кхайкхе,) садаIийтахь вайга ламаз дойтуш». (Ахьмад).

***Хьанна тIехь ду ламаз дар?***

Ламаз дар тIехь ду хIора бусалба стагана, пхийттара ваьлла а волчу, хьекъал чохь а волчу – стаг велахь а, зуда елахь а, цхьатерра тIехь ду иза цаьршинна -. Керста стагана тIехь дац иза, йа вуьшта аьлча, кху дуьненахь цуьнга иза де алар тIехь дац иза шен керстаналлий чохь мел ву, хIунда аьлча иза цо дичи а нийса ца хуьлу дела иза керста мел ву, делахь а, эхартахь Iазап хир ду цунна цуьнах, бусалба дин тIе а лаьцна иза ше дан ницкъ кхоччушехь ца дина дела. Иза иштта хилар вайна гойту лекхп хинволчу Делан дашо:

﴿مَا سَلَكَكُمْ فِي سَقَرَ. قَالُوا لَمْ نَكُ مِنَ الْمُصَلِّينَ. وَلَمْ نَكُ نُطْعِمُ الْمِسْكِينَ. وَكُنَّا نَخُوضُ مَعَ الْخَائِضِينَ. وَكُنَّا نُكَذِّبُ بِيَوْمِ الدِّينِ. حَتَّى أَتَانَا الْيَقِينُ﴾ [سورة المدثر، الآيات: 42-47]

⮘(Цаьрга эр ду:) Шу жоьжахати чу хьа дигна? Цара эр ду: Тхо дацара ламаз деш болчаьрца. Тхо дацара мискачунна даар луш. Тхо дара (харцонна) чуэгаш, чуэгачаьрца. Тхо дара харц деш Бекхам баран Де. Тхаьшка кхаччалц баккъалла а долуш дерг (валар)⮚ [Сурат «Ал-Муддассир» 42-47 аяташ].

Кхин а, ламаз дар тIехь дац берана, хIунда аьлча Iибадат тIедожаран билламаш цуьнгахь кхочуш боцу дела. Иштта иза тIехь дац кхетам чура ваьллачунна (коьртана галваьллачунна). Кхин а иза тIехь дац беттан денош лардеш йолчу зудчунна а, бер динчул тIаьхьа долу денош лардеш йолчу зудчунна а оцу деношкахь, ШариIато цаьршинна ламаз тIерадожадо дела, иза дан цамегаш бахьанаш цаьршинца хиларна.

КIант велахь а, йа йоI елахь а - жимчу беран дена, йа цуьнан метта волчунна тIехь ду цуьнга ламаз де олуш цунна омру дар ворхI шаре иза кхаьчча, цул тIаьхьа итт шо кхаьчча цо ламаз  деш ца хилахь тоха а еза цо берана, хьадисехь деана ма-дарра, ламаз цунна марздалийта а, цуьнга цуьнан тидам байта а.

***Ламаз дитинчун хьукм.***

Ламаз ца деш доьхьал ваьлларг бусалба динера иза аравоккхуш долу куфр дина лоруш ву, буслба дин Iад а дитина бусалба динера араваьлла стаг лоруш а ву, Дала шена тIедиллинарг дитарца иза Далла Iеса хилла дела. Цундела цунна тIедожадо тоба дар, ткъа нагахь санна цо тоба а дина, юха ламаз дан иза дIаволалахь бусалба вуьсуш ву иза, амма цо тоба а ца дахь, ламаз дан юха дIа а цаволалахь иза бусалба динера араволуш ву, керста стаг хуьлуш а ву. Иза иштта хилча, иза лийчо а ца мега, йа цунна марчо хьарчо а ца мега, йа докъа ламаз дан а ца мега, йа бусалба нехан кешнашка иза дIаволла а ца мега, иза церах воцу дела.

***Ламазан билламаш.***

1) Бусалба хилар;

2) Хьекъал чохь хилар;

3) ХIума къасто хууш хилар;

4) Ламазан хан тIехIоттар;
5) Къилбехьа дIаверзар;
6) Iаврат дIакъовлар. Стеган Iоврат цIонги тIера когийн голаш тIе кхаччалц ду, зудчун Iоврат ши куьг а, юьхь а йоцург кхин долу ша долу дегI дIахьулдина хила дезаш ду;
7) Ламаз деш волчун духар тIера а, цуьнан дегIа тIера а, ламаз дечу меттера а нажасат (цIена йоцу хIума, боьхалла) дIаяккхар;
8) ЦIано яр. ХIокхо чулоцу: ламаз эцар а, жанабатах (зудчунца гIулкх хиларх) цIанлуш лийчар а.

***Ламазан хенаш.***

1 – Делкъа ламазан хан: Малх стигалан юккъера малхбузехьа жимма дехьабаьлча дуьйна дIайолалой, цхьана хIумана IиндагIан дахалла оцу хIуманан яхалле нисдаллалц ю.

2 – Малхбуза ламазан хан: Делкъа ламазан хан дIаяьллачул тIаьхьа дуьйна дIайолалой, цхьана хIумана IиндагIан дахалла оцу хIуманан шозза яхалле кхаччалц ю; малх цIий бала болалун хан а ю иза.[1]

3 – МаьркIижа ламаз хан: Малх чубуьзчначул тIаьхьа дIайолалой, маьлхан цIе зIаьнарш а, малх чубуьзча хуьлуш йолу цIелла дIаяллалц ю.

4 – Пхьуйра ламаз хан: МаьркIижа хан дIаяларца дIайолалой, Iуьйра ламазан хан хиллалц ю.

5 – Iуьйра хан: ШолгIа сатасар дIадоладелча дIайолалой, малх гучубала болабаллалц ю.

Оцу хенашна тешалла ду IабдуллахI ибн Iамра – Дела реза хуьлда цунна – дийцина хьадис, Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – элира аьлла:

"وقت الظهر إذا زالت الشمس وكان ظل الرجل كطوله ما لم يحضر العصر، ووقت العصر ما لم تصفر الشمس، ووقت صلاة المغرب ما لم يغب الشفق، ووقت صلاة العشاء إلى نصف الليل الأوسط، ووقت صلاة الصبح من طلوع الفجر ما لم تطلع الشمس، فإذا طلعت الشمس فأمسك عن الصلاة.." رواه مسلم.

«Делкъа ламазан хан малх стигалан юккъера малхбузехьа жимма дехьабаьлча, адаман IиндагIан дахалла цуьнан дахалле кхаьчча дуьйна схьа, малхбуза хан кхаччалц ю. Малх буза хан малх цIий бала болабаллалц ю. МаьркIижа ламазан хан цIен зIаьнарш къайлайовллалц ю. Пхьуьйра ламазан хан буьйса юккъе яххалц ю. Iуьйра ламазан хан малх хьалабаллалц ю, нагахь санна малх хьалабалахь (суннат) ламаз ма де». (Муслим).

***Ламазан ракаIаташ.***

Массо парз ламазийн ракаIаташ ша-дерш вуьрхIийтта ракаIат ду. ХIокху кепехь ду уьш хIора ламазехь:

1) Делкъа ламаз диъ ракаIат ду;
2) Малхбуза ламаз диъ ракаIат ду;
3) МаьркIижа ламаз кхо ракаIат ду;
4) Пхьуьйра ламаз диъ ракаIат ду;
5) Iуьйра ламаз ши ракаIат ду.

[1] И хан кхин тIаьхьа а ца тоттуш ламаз дича гIолий йолу хан ю, амма ламаз дан мегаш йолу хан малх чубуззалц ю.

Нагахь санна цхьамма шена хаа а хууш хIокху ракаIател совдаккхахь, йа эшадахь цуьнан ламаз гал хуьлуш ду. Амма нагахь санна иза цо вицвелла дахь вицваларан сужуд дичахьан дIанислур ду.

ХIара вай дийцина ракаIаташ некъахочун ламазехь доцурш ду. Некъахочунна мелехь ду диъ ракаIат долу ламаз шина ракаIате даццдар.

Бусалба стагана тIехь ду хIара ламазаш шен-шен хена чохь дар, ШарIехь къобул деш долчу бахьанашща ламаз тIаьхьадуьсуш дацахь, масала: наб кхетта висар, вицвелла висар, некъавоьдуш волуш шолгIачу ламазна тIеозар. Ткъа нагахь санна цхьаъ шен ламазан ханна наб кхетта хилар бахьана долуш тIаьхьависахь, йа цунна иза дицлахь, цо иза дан деза шена дага ма-деанехь.

***Ламазан парзаш.***

- Нииййат дар;
- Шен ницкъ кхочуш хилахь ламаз ирахь дар;
- Ламаз дIадоьхкуш долу такбир – АллахIу Акбар – алар;
- Фатихьат (Бисмилла) дешар;
- РукуI дар;
- РукуIера хьалатаIар;
- ВорхI межена тIе сужуд дар;[1]
- Шина сужуд юкъахь охьахаар;
- ТIаьххьара ташаххIуд – эттахьиг – дешар;
- ТашаххIуд – эттахьиг – доьшуш охьахаар;
- ТIаьххьарчу ташаххIудехь Пайхамар-на – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – салават диллар;
- ХIара хIора рукн сих а ца луш, меллаша, паргIат дар;
- ХIара рукнаш тIаьхье-хьалхе, шен-шен къепехь дар;
- Салам далар.

***Ламазан важибаш.***

Ламазан важибаш бархI ду:

Хьалхарниг: Доьххьара такбир а доцуш, кхин долу дерриге такбираш, ламазехь хьала-охьа таьIаш олуш долу.[2]

ШолгIаниг: «СамиIаллохIу лиман хьамидахI» алар.[3] Имамо а, ша цхьаъ ламаз деш волчо а ала дезаш ду иза, амма имамана тIаьхьахIоьттина волчо ала оьшуш дац.[3]

КхоалгIаниг: «Роббана ва лакал хьамд» алар. ХIара алар массарна а – имамана а, цунна тIаьхьахIоьттина волчунна а, ша цхьаъ волчунна а – важиб ду.

ДоьалгIаниг: РукуIехь «Субхьáна роббийал Iазúм» алар.

[1] Кхузахь лууш йолу ворхI меже хIорш ю: ши куьг, шина коган буьхьигаш, когийн ши гола, хьаж а.

[2] ХIара важиб хилар Хьанбалий мазхIабехь ду, вайн ШафиIий мазхIабехь иза важиб дац, суннат санна ду.

[3] Маьхьаллашна тIехь Хьашийат йинчу Къалйубийчо и дешнаш имама а, цунна тIахьахIоьттинчо а ала деза бах. Цхьана имамо бен иза ала цадезар Имам Малика – Дала къинхетам бойла цунах – аьлла бах. Делахь а, вайн ШафиIийн мазхIабехь иза шиммо а аладезар Къалйубис хьахийна, цундела иза диц ма далийта хьайна.

ПхоьалгIаниг: Сужудехь «Субхьáна роббийал аIлá» алар.[1]

ЯлхолгIаниг: Шина сужуд юкъахь «РоббигIфил лú» алар.[1]

ВорхIалгIаниг: Хьалхара ташаххIуд – эттахьиг – дешар.

ТашаххIуд иштта ду: «Аттахьиййатул мубаракатус-салавату ттIаййибату лиллахIи, ассаламу Iалайка аййухIаннабиййу ва рахьматуллохIи ва баракатухIу, ассаламу Iалайна ва Iала IибадиллахIис-солихьина, ашхIаду ал-лаилахIа иллаллохI, ва ашхIаду анна Мухьаммадан расулуллохIи».

Суннатехь даьхкина кхин а ду и санна ташаххIудаш, деша мегар долуш.

ХIокху важибех шена хаа а хууш цхьа важиб дитинчун ламаз гал хуьлуш ду, амма иза цахууш дитнехь, йа вицвелла диснехь, тIаккха цо вицваларан сужуд дийр ду.[2]

***<u>Ламаз жамаIатца дар.</u>***

Бусалба стага пхи ламаз бусалба нахаца маьждигехь жамаIатца дан деза, шена Дела реза хилийта а, Цуьнгара мел хилийта а.

ЖамаIатца дина долу ламаз ша цхьамма динчу ламазал ткъе ворхI даржехь деза ду. Ибн Iумара – Дела реза хуьлда цунна – дийцинчу хьадисехь ду, Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – элира аьлла:

"صلاة الجماعة أفضل من صلاة الفذ بسبع وعشرين درجة". متفق عليه.

«ЖамаIатца дина ламаз деза ду ша цхьамма динчу ламазал ткъе ворхI даржехь» (Бухари, Муслим).

Амма бусалба зудчо шена цIахь деш долу ламаз деза а, гIолий а ду цунна жамаIатца дечу ламазал.

***<u>Ламаз галдоккхуш долу хIумнаш.</u>***

Ламаз кху лахахь долчу цхьадолчу хIумнашца галдолу:

- Ламаз деш волуш шена хаа а хууш яа хIума яар, йа хи малар. Массо Iелам-нехан барт хилла хIума ду, ламаз деш волчо шена хаа а хууш хIума кхаллахь, йа цхьа хIума малахь, и динчо ламаз юха дан деза аьлла.

- Ламазана хьашт доцучу хIуманна тIехь хаа а хууш вист хилар, къамел дар. Зайд ибн Аркъама – Дела реза хуьлда цунна – дийцина хьадис. Цо аьлла: «Доьххьара тхаьш ламаз дечу хенахь тхо ламазехь дист хилара. Шена юххехь лаьтташ волчуьнга а вист хилара ламаз деш верг, Дала хIара аят доссадаллалц:

﴿وَ قُومُوا للَّهِ قَانِتِينَ﴾

⮜Шу дIа а хIитта (ламазехь), Далла муьтIахь хиле (къамелаш ца деш)⮞[1]
Оцу аятехь тхуна омру динера ламазехь дист цахиларца, къамел а цадарца». (Бухари Муслим).
Кхин а, ламазехь вист хила цамагаран тешалла ду хилла болу барт, шен ламазехь хьашт доцу къамел деш вист хилларг – шена хаа а хууш – цуьнан ламаз галдолуш ду аьлла.

[1] ХIара важиб хилар Хьанбалий мазхIабехь ду, вайн ШафиIий мазхIабехь иза важиб дац, суннат санна ду.
[2] ШафиIийн мазхIабехь суннат санна долу хIума шена хаа а хууш дитнехь а ламаз галдолуш дац, вицваларан сужуд дичхьана тоьаш ду.
[1] Сурат «Ал-Бакъарат» 238 аят.

- Шена хаа а хууш совнаха меттахвийлар. Совнаха меттахвийлар хуьлу нагахь санна арахьара тIехьожуш волчунна ламаз деш верг ламазехь вац аьлла хеталур долчу кепара иза меттахвийлахь.[1]

- Ламазан цхьа биллам, йа рукн, хаа а хууш дитар, дита бахьана а доцуш. Масала: ламаз керахь доцуш ламаз дар, йа къилбехьа вирзина а воцуш ламаз дар. Бухарис а, Муслима а далийна хьадис тешалла ду цунна, Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – элира аьлла, ламаз дика ца динчу Iаьрбочуьнга: «Юха а гIой, ламаз юха де, бакъдолуш, ахь динарг ламаз дацара».

- Ламаз тIехь волуш велавалар. Цуьнан тешалла ду Iелам нехан хилла барт, велавелча ламаз галдолуш хиларна.

***Ламаз дан ца мегаш йолу хенаш.***

1) Iуьйра ламаз динчул тIаьхьа, малх гоьмукъан йохалле кхаччалц хьалабаллалц;
2) Малх стигалан юккъе кхаьчча, юкъал тIех баллалц;
3) Малхбуза ламаз динчул тIаьхьа малх чубуззалц.[2]

Оцу хенашкахь ламаз дар мегаш цахилар гайтина Iукъбат ибн Iамира – Дела реза хуьлда цунна – дийцина долчу хьадисо. Цо аьлла:

"ثلاث ساعات كان رسول الله ﷺ ينهانا أن نصلي فيهن وأن نقبر فيهن موتانا، حين تطلع الشمس بازغة حتى ترتفع، وحين يقوم قائم الظهيرة حتى تميل الشمس، وحين تضيَّف الشمس للغروب حتى تغرب" رواه مسلم.

«Кхо хан яра Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – тхуна ламаз дан ца магош а, белларш дIабохка ца магош а: малх хьалаболучу хенахь (жимма) иза лакхабаллалц; делкъа хан тIехIоьттича малх жимма (стигал юкъара) дехьабаллалц; малхбузехьа малх гIоьртича а, иза чубуьзна баллалц». (Муслим).

Кхин а, уьзза маьIна ду Абу СаIида – Дела реза хуьлда цунна – Пайхамарера – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – дийцинчу хьадисехь, цо элира аьлла:

"لا صلاة بعد صلاة العصر حتى تغرب الشمس، ولا صلاة بعد صلاة الفجر حتى تطلع الشمس" متفق عليه.

«Малхбуза хенал тIаьхьа малх чубуззалц ламаз (дан мегаш) дац, Iуьйра ламазал тIаьхьа а малх хьалабаллалц ламаз (дан мегаш) дац». (Бухари, Муслим).

***Ламаз даран юкъара сифат.***

Бусалба стагана тIехь ду Делан Элчанна – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – тIаьхьавазар. Цу юкъа догIуш ду ламазан сифат а, цо – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла дела:

"صلوا كما رأيتموني أصلي" رواه البخاري.

«Аш ламаз де, шайна ас ламаз деш ма-гарра». (Бухари).

[1] Совнаха Iамал йовзийтаран цхьа агIо ю и лакхахь ерг. Делахь а, цул нийсаниг ю: нахана гергахь дукха хеташ ерг дукха ю, йоцург яц. Масала, шега салам деллачунна доьхьал куьг лаьцча, йа когара тударг, йа (чимчаргIа доцу) мача дIаяьккхича, тIекхоьллина коч дIаяккхар, йа тIеюха атта йолу коч тIеюхар, оцу массо хIумано ламаз гал ца доккху. Цкъа а шозза а деш долу хIума а кIеззиг лоруш ду, масала шозза ког баккхар санна, цундела цо ламаз гал ца доккху. Амма цхьа хIума тIаьхьий-хьалхий кхозза дахь цо галдоккху. И кхозза дича галдоккхуш йолу Iамал а йоккха Iамал ю, цундела, керахь меллаша суьлхьа хьовзош хилахь а, йа пIелг кIамбича а, йа нуьйда дIатесча а, ламаз гал ца долу. (Хьажа: Имам Нававийн жайна «Ровдатут-тIóлибийн» 131 агIо.)

[2] Оцу хенашкахь дар хьарам долу а, мегаш доцу а ламаз суннат ламаз ду, шен цхьа а бахьана доцуш долу. Ткъа нагахь санна цхьа бахьана долуш ламаз цу хенашкахь нислахь и дича хIумма а дац. Бахьана долу ламазаш ду, масала докъу ламаз, маьждиг хьурмат ламаз, ламаз эцначул тIаьхьа деш долу суннат ламаз, доьхкуш деш долу ламаз, иштта уьш санна цхьана бахьанийна деш долу ламазаш а.

Делера салам-маршалла хиларо ша ламазана хьала а гІаьттина, шен Далла хьалха ша дІахІуттучу хенахь шен дагца ниййат деш хилла – цо маттаца иза аьлла хилар деана а дац цхьанхьа а[1] - тІаккха такбир деш хилла цо «АллóхІу Акбар» олуш, шен ши куьг белш тІе кхаччалц хьала а айдеш, цхьайолчу хенахь лергадуьме (лерган дуьхьиге) кхаччалц а ойъуш хилла цо. ТІаккха шен аьтту куьг шен аьрру куьйгана тІедуьллуш хилла цо, и шиъ ший а шен накхана тІе а дуьллуш.[2] ТІаккха, цо ламаз дІадолош хилла, ламаз дІадолоран цхьана доІийца. Оцу доІанех цхьаъ ду: «Субхьáнакаллохlумма ва бихьамдик, ва табáрокасмук, ва таІáла жаддук, ва лáилáхІа гІойрук». ТІаккха цул тІаьхьа сурат «Ал-Фатихьат» доьшуш хилла цо, тІаккха «Аллóхlу Акбар» олуш хилла шен ши куьг хьала а айдеш, тІаккха рукуІ деш хилла, шен букъ нисса дІа а нисбеш, хи чохь долу кад шен букъ тІебиллича а Іенар боцуш. ТІаккха цо олуш хилла кхозза «Субхьáна роббийал Іазийм», тІаккха хьаланислуш хилла иза – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – ша олуш: «СамиІаллóхІу лиман хьамидахІ, роббанá ва лакал хьамд»[3], шен ши куьг юха а хьала а айдеш. ТІаккха «Аллóхlу Акбар» а олуш сужуд деш хилла цо, ша сужудана охьавахча шен ши пхьарс шен дегІана гена а боккхуш – пхьаьрсан кІелонаш гучу хьоле кхаччалц, шен коьрта хьаж а, мара а, ши куьг а, когийн ши гола а, когийн буьхьигаш а дикка лаьтта тІе а таІош. ТІаккха сужудехь олуш хилла цо: «Субхьáна роббийал аІлá» кхозза. ТІаккха «Аллóхlу Акбар» а олуш охьахууш хилла иза, шен аьрру кога тІе, иза шена кІеллахь а болуш, аьтту коган пІелгаш къилбехьа дирзина а долуш, сужуд дечу хенахь ма-хиллара. ТІаккха, ша охьахиъначу хенахь олуш хилла цо: «РоббигІфир лú, вархьамнú, важбурнú варфаІнú, вахІдинú, ва Іáфинú варзукънú». ТІаккха «Аллóхlу Акбар» а олуш юха а сужуд деш хилла, тІаккха шолгІачу ракаІате хьалагІоттуш хилла «Аллóхlу Акбар» а олуш.

Иштта и хІума деш хилла цо – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – хІора ракаІатехь а.

ТІаккха, ши ракаІат дІадаьллачул тІаьхьа, хьала а цагІоттуш, хьалхарчу ташаххІудана (эттахьигана) охьа а хуий, цо доьшуш хилла: «Аттахьиййáтул мубáракáтус-салавáтут-тІаййибáту лиллáхІи, ассалáму Іалайка аййухІаннабиййу ва рахьматуллохІи ва баракáтухІу, ассалáму Іалайнá ва Іалá Ибáдиллáхlис-сóлихьúна, ашхІаду ал-лáилáхІа иллаллохІу, ва ашхІаду анна Мухьаммадан расулуллохІи. АллóхІумма солли Іалá Мухьаммадин ва Іалá áли Мухьаммадин ва саллим».

ТІаккха кхоалгІачу ракаІатана хьалагІоттуш хилла иза, «Аллóхlу Акбар» а олуш, ша хьаланисвелча ши куьг хьала а айдеш – хІара йоьалгІа меттиг а ю цо ламазехь куьйгаш хьала айдеш хилла йолу.

ТІаккха, ша маьркІижа ламазехь волуш кхоалгІачу ракаІатера ваьлча ташаххІудана охьахиъча, йа доьалгІачу ракаІатера ваьлча ша делкъа а, малхбуза а, пхьуьйра а ламазашкахь хилча, иза охьахууш хилла аьрру хенан маьІиг тІе, шен аьрру ког аьтту

[1] Вайн Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – маттаца ниййат дина аьлла деана дац цхьанхьа а. Цундела цхьа а мазхІаберчу Іелам стага ца аьлла иза маттаца хьаалар парз ду, йа важиб ду аьлла. Делахь а, вайн ШафиІий мазхІаберчу Іелам-наха маттаца шен дагчура ниййат хьаалар «мустахьабб» - «дича дика ду» аьлла, даг чохь долчунна маттаца хьаолучуьнца гІо хилийта. Цундела, мегар дац иза маттаца хьаолучуьнга иза ма ала бохуш цунах йоккха хилпало ян а, йа ца олучуьнга ала бохуш дов дан а. И иштта бохур дерг хІара дин а, йа хІокху динан баххаш а, йа кхуьнан дух а ца доьвзаш жехІил стаг ву.

[2] Кхузахь а, хьадисашкахь а деана «Іалас-содри» боху дош Іаьрбийн маттахь тайп-тайпана маьІна долуш ду. Вай и дош вайна доьххьара доьвзачу маьІнийца гочдича иштта хуьлу: «накхана тІехь». Делахь а, оцу хьадисийн шархь динчу Іелам-наха цуьнан маьІна «накхана кІеллахь, цул лахахь» бохург ду аьлла. ТІаккха, вайн ШафиІийн мазхІабера тІаьхьабаьхкинчу Іелам-наха ши куьг даг тІе дилла, йа иза долчхьа, йа цунах терраче дилла аьлла, вай йеш йолу уггар йеза Іамал ─ Делах тешар, Ийман – дагчохь йолу дела. [Хьашийатул Бажурий, 1\179; Хьашийатул Къалйубий Іалал Махьаллий 1\197]. Ткъа уьш даг тІе дехкича а, йа цунна улло дехкича а, йа цадехкича а галдала хІума дац, хІунда аьлча дог а ма ду некхан лахарчу агІона чохь. Цхьаболу кегий-нах оцу хІумнах ца кхета, оьрсийн, йа нохчийн маттара гочдина хІума дешча шайна доьххьара дІа хеталучу маьІнийца хІуманаш леладо. Цундела хьуна хаа деза – Дала хьо а, со а Шен нийсачу некъа тІе нисвойла – нийсо а, нийса дерг а Къуръан-Суннат вайна довзийтинчу Іелам-наха бохучунна тІаьхьавазар хилар, хІунда аьлча цара вайна Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – лелийнарг бен, вайна пайда берг бен эр доцу дела.

[3] ХІокху зикран а, доІанийн а маьІна хьайна хаа лаахь, хьо хьажа «Бусалба стеган гІап» олучу жимчу жайни тІе. Цу тІехь хьуна карор ду церан вайн маттара маьІнаш а, иштта кхин а дуккха а доІанаш а, пайданаш а.

когана буххула жимма ара а боккхуш, аьтту ког сужудехь санна, пIелгаш къилбехьа дирзина а долуш Iад а буьтуш. ТIаккха шен ши куьг шен шина ност тIе а дуьлле, аьтту куьйган пIелгаш схьагулдеш хилла, хьажоран пIелг дIабахийтина а буьтуш, иза хьалаайбархьама,[1] тIаккха цу пIелга тIехьожуш а хилла иза. ТIаккха, ша ташаххIуд дешна ваьлча салам луш хилла цо хIара а олуш: «Ассала́му Iалайкум ва рохьматулло́хI» - аьтту агIор а, «Ассала́му Iалайкум ва рохьматулло́хI» - аьрру агIор а. Цо шен корта дIаберзош хилла салам лучу хенахь, шен шина беснен кIайн меттиг тIехьа болчарна гучу хьоле кхаччалц, Делера уггар деза салават а, салам-маршалла а хуьлда цунна.

Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – иштта ламаз даран сифат масийтта хьадисехь билгалдаьлла ду.

ХIара хIинца ахь дешнарш ламазан цхьадолу хьукманаш дара. Оцу ламазах доьзна ду хьан кхин йолу Iамал къобул хилар, цундела, иза нийса а, дика а хилахь кхин йолу Iамал а нийса а, дика а хир ю, ткъа нагахь санна иза нийса ца хилахь кхин дерг а нийса хир дац. И ламаз ду уггар хьалха Делан лайга хоттур дерг а, Къемат дийнахь хьесап дийр дерг а. Ткъа нагахь санна ахь и ламаз дан ма-дезза дахь лекха хинволу Дела реза хир ву хьуна, нагахь санна ахь цунах цхьа хIума эшадахь хIаллакьхила герга ду хьуна. Кхин а хьуна хаа деза, и ламаз вочу хIумнах а, цамагийна долчух а хьо вухатухуш дерг хилар. И ламаз ду, адамийн синош массо вочу хIуманех цIандаллац уьш туо деш долу дарба.

❖ ❖ ❖

[1] ТашаххIуд доьшучу хенахь, «АшхIаду ал-ла **и**<u>лахIа</u>» аьллаче кхаьчча, «**и**лахIа» дешан доьххьара элп «и» олуш хьажоран пIелг хьалаайъа беза, жимма охьасеттина а буьтуш, къилбехьа бирзина хуьллучу агIор. Амма иза меттахбахар, Имам Нававис «Танкъихь» жайни чохь цуьнан агIонаш йалийна, церах нийса ерг меттах а ца бохуш, цхьана метта латтор ю аьлла цо.

# КхоалгIа рукн: Закат далар.

***Закат бохучу дешан маьIна.***

Iаьрбийн маттахь «Закат» бохучун маьIна кхиар а, алсамдалар а бохург ду. Хастам барах а, дикаллех а, цIандарх а олу закат. Ткъа даьхний юкъара луш долчу цхьана дакъанах закат аьлла, и дIалуш долу даьхни бахьана долуш, бухадуьсуш долчунна беркат алсамдолу дела, оцу даьхнин да цо вочу хIумнех дIацIанво дела, Делера гечдар хиларца.

ШарIехь «Закат» бохучу дешан маьIна хIара ду: Адамашна юкъара къастийначу цхьана тобанна, шен-шен хенахь даьхни тIера дIадала дезаш долу хьакъ.

***Закат даларан бусалба динехь йолу меттиг а, иза даларан пайда а.***

Закат далар Бусалба динан пхеа бIогIамех цхьа бIогIам а, рукн а ду. Дала дуккха а меттигашкахь ламазца цхьана хIуттуш хьахийна а ду иза. Масала:

﴿وَأَقِيمُوا الصَّلاةَ وَآتُوا الزَّكَاةَ﴾ [سورة البقرة: من الآية43].

⮜Ламаз а де аш, закат а ло аш⮞ [Сурат «Ал-Бакъарат» 43 аят].

Лекха хинволчу Дала аьлла:

﴿وَيُقِيمُوا الصَّلاةَ وَيُؤْتُوا الزَّكَاةَ﴾ [سورة البينة: من الآية5]

⮜…Ламаз а де, закат а ло…⮞ [Сурат «Албаййинат» 5 аят].

Вайн Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла:

(بني الإسلام على خمس...) وذكر منها ((إيتاء الزكاة)) متفق عليه من حديث ابن عمر رضي الله عنهما.

«Ислам пхеа хIуманна тIедоьгIна ду…» царна юкъахь цо хьахийра: «Закат далар а…» (Бухари, Муслим).

Дала закат даккха аьлла ду, адамийн синош а, дегнаш а сутараллех а, бIаьрмецигаллех а, дукха даьхни дезарах а дIацIандалийтархьама; мискачу нехан а, гIо оьшуш болчу нехан а дог оьцуш; шена тIера закат луш долу даьхни цIандеш, иза алсамдалийта, цунна беркат хуьлуьйтуш, массо зенах а, бохамех а иза лардалийта; хIора къоман дахарца а, иза ирс долуш хиларца а доьзна долу юкъара хьашташ кхочуш хилийта. Лекха хинволчу Дала Шен Къуръан чохь хьахийна Ша и закат даккхийтаран пайда:

﴿خُذْ مِنْ أَمْوَالِهِمْ صَدَقَةً تُطَهِّرُهُمْ وَتُزَكِّيهِمْ بِهَا﴾ [سورة التوبة: من الآية103]

⮜Ахь схьаэца церан даьхни тIера сагIа, уьш цIанбеш долу, айхьа церан синош а цIандеш долу⮞ [Сурат «Ат-Тавбат» 103 аят].

***Закат даларан хьукм.***

Закат далар хIора бусалба стагна тIехь парз ду, нагахь санна цуьнан закат даккхал даьхни а хилахь, цу даьхнийца закатан билламаш кхочуш а хилахь. Шен хьекъал чохь воцучунна тIера а, берана тIера а даккха дезаш ду иза цаьршинан дас, йа цуьнан метта волчо. Нагахь санна иза дала дезаш дац аьлла цхьаъ доьхьал валахь, ша хууш а волуш Дала цунах аьлларг, оцу хьолехь иза бусалба волчара араволуш ву, керста хуьлуш а ву. Ткъа нагахь санна закат ца луш цхьаъ доьхьал валахь – дала дезаш дац а ца бохуш – делахь а ша бIаьрмециг хиларна, йа цуьнан гIулкх атта хетарна, оцу хьолехь и стаг даккхийчу къинойх доккха къа латош ву, песикъ стаг лоруш а ву. Нагахь санна иза оцу хьолехь а волуш дуьненчура дIавалахь, иза лахь, Делан лаамехь ву иза, Шена лаахь гечдийр ду Цо, Шена лаахь Iазап дийр ду, хIунда аьлча Сийлахь волчу Дала аьлла долу дела:

﴿إِنَّ اللَّهَ لا يَغْفِرُ أَنْ يُشْرَكَ بِهِ وَيَغْفِرُ مَا دُونَ ذَلِكَ لِمَنْ يَشَاءُ﴾ [سورة النساء: من الآية48]

⮘Бакъдолуш, Дала геч ца до Шеца накъост варна, цул лахара долчунна геч до Цо Шена луучунна⮚ [Сурат «Ан-Нисаъ» 48 аят].

Иштта доьхьал ваьллачу стагера закат схьаэца дезаш а ду, цунна къедано цхьана агIор таIзар дан дезаш а ду, цо хьарам долу хIума дина дела.

Беркате а, лекха а волчу АллахIа кхерам тесна закат ца луш доьхьал ваьллачунна:

﴿وَالَّذِينَ يَكْنِزُونَ الذَّهَبَ وَالْفِضَّةَ وَلا يُنْفِقُونَهَا فِي سَبِيلِ اللَّهِ فَبَشِّرْهُمْ بِعَذَابٍ أَلِيمٍ. يَوْمَ يُحْمَى عَلَيْهَا فِي نَارِ جَهَنَّمَ فَتُكْوَى بِهَا جِبَاهُهُمْ وَجُنُوبُهُمْ وَظُهُورُهُمْ هَذَا مَا كَنَزْتُمْ لأَنْفُسِكُمْ فَذُوقُوا مَا كُنْتُمْ تَكْنِزُونَ﴾ [سورة التوبة، من الآية:34 والآية35]

⮘Деший а, детий а гулдеш болчаьрга, Делан новкъахь цуьнца харж ца еш – ахь кхаъ баккха цаьрга лазош долчу Iазапца. (Къемат) дийнахь жоьжахатин цIергахь цIе юьллур ю церан даьхнех, цуьнца (цIарца) дагор ду церан хьаьжнаш а, церан агIонаш а, церан баккъаш а: "ХIара ду аша шайна гулдинарг, Iовша шайна шаьш гулдина хилларг" – (малийкаша) олуш⮚ [Сурат «Ат-Тавбат» 34-35 аяташ].

Абу ХIурайрата – Дела реза хуьлда цунна – дийцина, Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – элира аьлла:

((ما من صاحب كنز لا يؤدي زكاته إلا أحمي عليه في نار جهنم، فيجعل صفائح، فيكوى بها جنباه وجبينه حتى يحكم الله بين عباده في يوم كان مقداره خمسين ألف سنة ثم يرى سبيله إما إلى الجنة وإما النار...)) الحديث متفق عليه وهذا لفظ مسلم.

«Шен даьхнех закат дIацалуш волу цхьа а стаг вуьтур вац жоьжахатин цIе цунах ца латош. Экъанаш санна кечдийр ду цунна цуьнан и даьхни, тIаккха цуьнан ший а агIона тIе а, цуьнан хьаж тIе а йохкур ю и цIеран экъанаш. Иза исттачу хьолехь лаьттар ву шовзткъе итт эзар шарахь, Дала Шен лайшна юкъахь хьукм дина чекхдаллалц. ТIаккха цул тIаьхьа гур бу цунна шен кхин дIа болу некъ: йа ялсамане, йа жоьжахате…» (Бухари, Муслим, хIара дешнаш Муслима а ду).

***<u>Закат даккха дезаран билламаш.</u>***

Закат даккха дезаран а, иза тIедожаран а пхи биллам бу:

Хьалхарниг: Бусалба хилар. Керстанна тIехь дац иза.

ШолгIаниг: Маьрша хилар. Лай волчу стагна тIехь дац закат даккхар дукхах болчу Iелам-нахана гергахь. Иштта, Мука́таб волчу лайна а тIехь дац иза, хIунда аьлча цуьнан ахча ца дуьсу дела.

КхолагIаниг: Закат даккхал болу барам кхочуш хилар. Нагахь санна даьхни оцу барамал кIеззиг хилахь закат тIе ца дужу.

ДоьалгIаниг: Даьхни ша-дерг долахь хилар. Яздина долчу декхарна тIе а закат ца дужу; иштта масийттаммо барт бина юкъахь лелочу гIулкхах йолу са дIасаеккъалц цунна тIе а закат ца дужу, цхьаьнга декхар деллачул тIаьхьа стагна тIе мискалла ягIахь цуьнан декхар юха дерззалц оцу декхарна а закат тIе ца дужу. Дикчу меттехь «вакъф»[1] дина долчу даьхнийна а закат тIе ца дужу – гIазотан тIемалошна доьгIна долу даьхни а, маьждигашна доьгIна долу даьхни а, мискачу нахана доьгIна даьхни а санна долу -.

[1] «Вакъф» бохург – цхьана хIуманна цIе тоьхна, Дела доьхьа делла хIума ду.

ПхоьалгIаниг: Шо дузар. Цхьа а даьхни тIехь закат ца хуьлу, цунна тIехь цхьа шо хьаладуззалц, лаьттара хьадоккхуш долу даьхни доцург – стоьмаш а, ялта а санна долу. Лаьттара хьаладолуш долчу даьхни тIера закат даларан хан и даьхни схьагулдича хуьлуш ю, шо дуззалц Iан ца веза, лекха хинволчу Дала аьлла долу дела:

﴿وَآتُوا حَقَّهُ يَوْمَ حَصَادِهِ﴾ [سورة الأنعام: من الآية141]

⮘Аш цуьнан хьакъ дIало (шаьш) и (ялта) чудерзийначу дийнахь⮚ [Сурат «Ал-АнIам» 141].

Лаьттах хьаладоху маьIданийн а, лаьтта бухахь карочу хазнийн а закат даларан хан уьш лаьтта бухара хьаладоху хан ю, уьш а лаьттах хьалайохуш йолу дела.

Хьайбанийн а, йохкаэцаран йолан а закат даларан хан - цаьршинан бухе а хьоже – цаьршинан доьххьара хиллачу даьхнин шо кхачар ю. ТIаккха шегахь долуш дерг оцу доьххьара хиллачунна тIе а тоьхна, цхьаьне закат лур ду, нагахь санна барам бузахь.

Закат даларехь билламе дац даьхнин да кхиъна ваьлла хилар а, йа хьекъал чохь хилар а, цундела, беран даьхни тIера а, шен кхетамехь воцчу стеган даьхни тIера а закат дала дезаш ду дукхах болчу Iелам-нахана гергахь.

***<u>Закат дала дезаш долу даьхни.</u>***

Закат дала дезаш долу даьхни пхиъ ду:

**1 – Деши а, дети а, цаьршина метта тахана юкъахь лелаш долу кехат ахча а.**

Царна тIера дала дезачу закатан барам даьхнин иттолгIачу декъа доьалгIа дакъа ду, йа вуьшта аьлча 2,5% ду. Нагахь санна, хIокху лахахь хьахор болу барам санна дукха даьхний а хилахь, иза оцу барамехь а долуш цунна тIехь цхьа шо а далахь, цунна тIера дала дезачу закатан барам хIара бу (2,5%).

Шена тIера закат даккха дезаш болу **дешин** барам 20 (ткъа) «мискъа́л» бу, цхьа «мискъал» 4,25 грамм ю, цундела, граммашкахь лерича 85 грамм деши долчо цунна тIера 2,5% закат дала деза.

Шена тIера закат даккха дезаш болу **детин** барам 200 (ши бIе) дирхIам бу, цхьа дирхIам 2,975 грамм лоруш ду, цундела, 595 грамм дети долчо цунна тIера 2,5% закат дала деза.

Тахана лелаш долу кехатан ахчан барам, цунна тIехь шо дуьзначул тIаьхьа, закат даккха хан тIекхаьчча, йа 85 грамм дешин мехаца лара деза, йа 595 грамм детин мехаца лара деза. Цундела оцу кехатан ахчан барам хийцалуш хуьлу цуьнах догIучу дешин а, детин а мехе хьаьжжина. Иза иштта хуьлу дела, шегахь ахча дерг хьажа веза, шегахь йа 85 грамм деши эццал, йа 595 грамм дети эццал ахча дуй, нагахь санна иза кхочуш хилахь, иза шен долахь а долуш цунна тIехь шо хан а ялахь, цо цунах 2,5% закат дала деза, оцу ахчанан цIераш тайп-тайпана хиларга а ца хьоьжуш – рийал, динар, франк, евро, сом, йа кхин дерг а – йа и ахча кехатах хиларга а, йа аьчка хиларга а, йа кхечу хIумнах дина хиларга а ца хьоьжуш. Ткъа вайна массарна а хууш ду ахчанан мах цхьацца хенахь хийцалуш хилар, цундела, закат луш верг хьажа везаш болчу бараман хан ахча долахь а долуш шо тIехIоьттина йолу хан ю.

Дешин а, детин а, ахчан а барам кхочуш а хилла, и кхо хIума оцу барамал совдалахь, 2,5% закат дала деза оцу совдаьллачух а.[1] Цуьнан тешалла ду, Iелас – Дела реза хуьлда цунна – дийцина долу хьадис, Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – элира аьлла:

[1] Масала, дешин барам 85 грамм хилча, тIаккха цхьаьнгахь 100 грамм деши хилча, цо цунах 2,5% закат дала деза, 2,5 грамм деши хуьлу иза.

"إذا كانت لك مائتا درهم وحال عليها الحول ففيها خمسة دراهم، وليس عليك شيء حتى يكون لك عشرون ديناراً وحال عليها الحول ففيها نصف دينار، فما زاد فبحساب ذلك، وليس في مال زكاة حتى يحول عليه الحول" رواه أبو داود وهو حديث حسن.

«Нагахь санна хьан ши бIе (200) дирхIам а хилахь, уьш хьан а долуш цхьа шо а далахь царна тIехь закат ду пхи (5) дирхIам, кхин хьуна тIехь хIумма а дац хьан ткъа (20) динар а хилла цхьа шо даллалц, тIаккха церах ах динар дала деза ахь, ткъа цул совдаьлларг и санна лара деза; даьхни долахь а долуш цхьа шо даллалц цхьанна а тIехь закат дац». [Абу Давуд].

Зударша хазаллийна духа кечдина долу деши, нагахь санна гул а деш дIадуьллуш делахь цунна тIера закат догIу массо агIор. Амма нагахь иза зударша лелош делахь, йа леладайта эцца делахь цунна тIехь закат дац, Iелам-нехан шина кепара аьллачу хьукманах нийсачунна тIе а доьгIна аьлча. Доьххьаралерачух закат дала дезаран тешалла деших а, детих а закат дала деза олуш долчу хьадисийн юкъара маьIна а ду, Абу Давуда а, Насáийс а, Тирмизийс а далийна хьадис а ду, Iамр ибн ШуIайбан дас шен дегара – Дела реза хуьлда цунна – дийцина долу, шен йоI а ялош цхьа зуда еара аьлла, Пайхамар – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – волча, оцу йоьIан куьйгах стомма дешин ши хIоз а болуш. ТIаккха Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла нене: «ХIокхуьнан закат луш юй хьо?» Цо аьлла: «ХIан-хIа». ТIаккха Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла: «Къемат дийнахь Дала хьайх и шиъ бахьана долуш цIеран ши хIоз хьовзор дезар дуй хьуна?» ТIаккха цу зудчо и шиъ хьа а баьккхина, Пайхамаре – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – дIабелла: «И шиъ Делан а, Цуьнан Элчанан а бу хIинца» - аьлла. Кхин а цхьа тешалла ду оцу хьукманна, Абу Давуда а, иштта кхечара а далийна долу хьадис, Iаишата – Дела реза хуьлда цунна – дийцина долу. Цо аьлла: «Делан Элча – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – со йолча чувеара, тIаккха цунна сан керахь детин мохIурш гира, тIаккха цо соьга хьаьттира: «ХIара хIун ю, хIай Iаишат?» Ас элира: «Ас хьуна кечйалархьама дина ду хIорш, хIай Делан Элча» ТIаккха цо элира: «Церан закат дIалой ахь?» Ас элира: «ХIан-хIа» ТIаккха цо элира: «Иза тоьаш ду-кх хьуна жоьжахати чу яха».

Деши а, дети а доцуш кхин долу маьIданаш – жовхIарш а, мехала тIулгаш а – шайна тIера закат дала дезаш дац цхьанне а Iелам-стагана гергахь. Амма нагахь санна уьш йохка-эцар лелорна деххкина делахь, тIаккха царна тIера закат дала деза, йохка-эцарна лелош долчу кхечу даьхнех санна.

**2 – ЦIахь кхобуш долу хьайбан даьхни а.**

Оцу хьайбанашна юкъара закат дала дезаш дерш кхоъ ду: эмкалш а, бежнаш а, уьстагIий а. Царна тIера закат дала деза нагахь санна уьш шеран дуккхах йолчу хенахь шаьш дежаш делахь, хIунда аьлча дуккхах йолчу ханна ша йолу хенан хьукм хуьлу дела. Цуьнан тешалла ду Пайхамаран – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – ши хьадис:

((في كل إبل سائمة صدقة)) رواه أحمد وأبو داود والنسائي

«ХIора ежаш мел йолчу эмкалшна тIера закат догIу». [Ахьмад, Абу Давуд, Насаий].

((في صدقة الغنم في سائمتها)) رواه البخاري

«УьстагIех дала дезаш долу сагIа дежаш долчерах дерг ду». [Бухари].

Царна тIера закат ца догIу нагахь санна уьш ШарIо хIоттийначу бараме кхочуш ца хилахь а, уьш оцу барамехь а долуш цхьа шо ца далахь а.

Оцу даьхнийн тIера закат даллал хила беза барам а, дала дезарг а:

| Хьайбан тайпа | Барам | | Хьайбанех дIадаладезарг |
|---|---|---|---|
| | хьалхе | чаккхе | |
| Эмкалш | 5 | 9 | 1 шо кхаьчна 1 уьстагI |
| | 10 | 14 | 1 шо кхаьчна 2 уьстагI |
| | 15 | 19 | 1 шо кхаьчна 3 уьстагI |
| | 20 | 24 | 1 шо кхаьчна 4 уьстагI |
| | 25 | 35 | 1 шо кхаьчна 1 эмкал |
| | 36 | 45 | 2 шо кхаьчна 1 эмкал |
| | 46 | 60 | 3 шо кхаьчна 1 эмкал |
| | 61 | 75 | 4 шо кхаьчна 1 эмкал |
| | 76 | 90 | 2 шо кхаьчна 2 эмкал |
| | 91 | 120 | 3 шо кхаьчна 2 эмкал |
| | 120 совнаха яьллачунна тIера: | | хIора 40 тIера 2 шо долу 1 эмкал, йа хIора 50 тIера 3 шо долу 1. |
| Бежнаш | 30 | 39 | 1 шо кхаьчна 1 эса |
| | 40 | 59 | 2 шо кхаьчна 1 шинар |
| | 60 | 69 | 1 шо кхаьчна 2 эса |
| | 70 | 79 | 1 шо кхаьчна 1 эса а, 2 шо кхаьчна 1 шинар а |
| | 79 совдаьллачунна тIера: | | ХIора 30 тIера 1 шо кхаьчна 1 эса, хIора 40 тIера 2 шо кхаьчна 1 шинар |
| УьстагIий | 40 | 120 | 1 шо кхаьчна 1 уьстагI |
| | 121 | 200 | 1 шо кхаьчна 2 уьстагI |
| | 201 | 300 | 1 шо кхаьчна 3 уьстагI |
| | 300 совдоьвллачарна тIера: | | ХIора 100 тIера 1 шо кхаьчна 1 уьстагI |

ХIокху лакххахь балийначу барамашна тешалла ду Анаса – Дела реза хуьлда цунна – дийцина хьадис, Абу Бакара – Дела реза хуьлда цунна – ша Бахьрайне вохуьйтучу хенахь шега хIара кехат яздинера аьлла:

((بسم الله الرحمن الرحيم، هذه فريضة الصدقة التي فرض رسول الله ﷺ على المسلمين والتي أمر الله بها رسوله، فمن سُئِلها من المسلمين على وجهها فليعطها ومن سئل فوقها فلا يعط، في أربع وعشرين من الإبل فما دونها من الغنم من كل خمس شاة، فإذا بلغت خمساً وعشرين إلى خمس وثلاثين ففيها بنت مخاض أنثى، فإذا بلغت ستا وثلاثين إلى خمس وأربعين ففيها بنت لبون أنثى، فإذا بلغت ستاً وأربعين إلى ستين ففيها حقة، طروقة الجمل، فإذا بلغت واحدة وستين إلى خمس وسبعين ففيها جذعة، فإذا بلغت –يعني ستاً وسبعين– إلى تسعين ففيها بنتا لبون، فإذا بلغت إحدى وتسعين إلى عشرين ومائة ففيها حقتان طروقتا الجمل، فإذا زادت على عشرين ومائة ففي كل أربعين بنت لبون وفي كل خمسين حقة، ومن لم يكن معه إلا أربع من الإبل فليس فيها صدقة إلا أن يشاء ربها، فإذا بلغت خمساً من الإبل ففيها شاة، وفي صدقة الغنم في سائمتها إذا كانت أربعين إلى عشرين ومائة شاة، فإذا زادت على عشرين ومائة إلى مائتين شاتان، فإذا زادت على مائتين إلى ثلاثمائة ففيها ثلاث، فإذا زادت على ثلاثمائة ففي كل مائة شاة، فإذا كانت سائمة الرجل ناقصة من أربعين شاةً شاة واحدة فليس فيها صدقة إلا أن يشاء ربها)) الحديث رواه البخاري، ولحديث معاذ بن جبل ﷺ ((أن النبي ﷺ بعثه إلى اليمن فأمره أن يأخذ من كل ثلاثين بقرة تبيعاً أو تبيعة، وفي كل أربعين مسنة)) رواه أحمد وأصحاب السنن.

«Къинхетаме а, Къинхетам беш а волчу АллахIан цIарца! ХIара Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – бусалба нахана тIедожийна долу парз сагIа ду, Дала цуьнга цуьнца омру дина хилла а ду. Нагахь санна цхьана бусалба стаге ша ма-дарра иза дала деза алахь, юха а ца волуш дIалойла цо иза, нагахь санна дала дезачул совнаха ло алахь ма лойла цо иза. Ткъе йиъ эмкална тIера дуьйна дIа хIора пхеанна тIера 1 шо кхаьчна 1 уьстагI бу. Ткъе пхеанга хьалакхаьчначул тIаьхьа ткъе-пхийттанна тIекхаччалц 1 шо кхаьчна эмкал ю. Ткъе-ялхийттанга хьалакхаьчначул тIаьхьа шовзткъе пхеанга кхаччалц 2 шо кхаьчна сте 1 эмкал ю. Шовзткъе ялханна тIе кхаьчначул тIаьхьа кхузткъа тIе кхаччалц 3 шо кхаьчна 1 эмкал ю – бугIе еана йолу. Кхузткъе цхьанна тIе кхаьчначул тIаьхьа кхузткъе-пхийттанга кхаччалц 4 шо кхаьчна йолу 1 эмкал ю. Кхузткъе-ялхийттанга кхаьчначул тIаьхьа дезткъе-иттанга кхаччалц 2 шо кхаьчна йолу 2 эмкал ю. Дезткъе-цхьайттанга кхаьчначул тIаьхьа цхьа бIе ткъа эмкал тIе кхаччалц 3 шо кхаьчна 2 эмкал ю – бугIе еана йолу. Нагахь санна цхьа бIе ткъа эмкалал совйалахь, хIора шовзткъанна тIера 2 шо кхаьчна 1 эмкал ю, хIора шовзткъе-иттанна тIера 3 шо кхаьчна 1 эмкал ю, ткъа шен йиъ эмкал бен йоцучунна тIехь (парз) сагIа дац – церан дена иза лаъалц[1] – ткъа нагахь санна пхеа эмкале хьалакхачахь царна тIера 1 шо кхаьчна 1 уьстагI бу. УьстагIашна тIера догIу сагIа – церах дежаш долчарна тIера –: шовзткъа уьстагI хилахь 1 шо кхаьчна 1 уьстагI богIу цхьа бIе ткъа (120) уьстагI тIе хьалакхаччалц. Нагахь санна цхьа бIе ткъаннал сов балахь ши бIе уьстагI тIе кхаччалц 1 шо кхаьчна 2 уьстагI богIу. Нагахь санна ши бIе уьстагIал совбалахь кхаа бIе тIе кхаччалц 1 шо кхаьчна 3 уьстагI богIу. Нагахь санна кхаа бIенал совдовлахь, тIаккха хIора 100 уьстагI тIера 1 шо кхаьчна 1 уьстагI бу. Нагахь сана, дежаш долу уьстагIий шовзткъа уьстагIал цхьа уьстагI хилла а кIеззиг хилахь – царна тIехь (парз) сагIа дац, церан дена иза лаъалц».[13] [Бухари].

Оцу барамашна кхин а тешалла ду МуIазера – Дела реза хуьлда цунна – схьадеана хьадис, Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – иза Йемене вохуьйтучу хенахь цунна омру дина хиллера аьлла, хIора ткъе-итт бежинна тIера 1 шо кхаьчна 1 эса

[1] Парз а доцуш, вуьшта шена мелана сагIа даккха цунна лаахь, иза доккхур ду цо, амма парз сагIа – закат – дац цунна тIехь оцу барамал кIеззиг хилахь.

схьаэца аьлла, хIора шовзткъанна тIера 2 шо кхаьчна 1 шинар схьаэца аьлла. [Ахьмад, Абу Давуд, Тирмизий, Насаий, Ибн МажахI].

Дежаш долчу хьайбанаша дина долу эсий, йа Iахарий, йа эмкалан кIорнеш царна тIетоха еза нагахь санна барам кхочуш а хилла закат доккхуш хилахь. Нагахь санна уьш даккхийчу хьайбанашна тIетоьхча бен барам кхочуш хуьлуш ца хилахь, уьш тIетоьхча барам буьзча хенахь дуьйна дIа цхьа шо далийта деза царна тIера закат дала.

Нагахь санна и хьайбанаш йохка-эцарна лелош делахь церан закат йохка-эцарна лелош йолчу хIуманна тIера санна дала деза, мас корта бу хьаьжжина дала ца деза. Цхьа хIума дIасаяхьа, я беш аха, я кхечу гIулкхана лелош долчу хьайбанашна тIера а закат ца догIу,[1] Абу ХIурайрас – Дела реза хуьлда цунна – дийцина хьадис долу дела:

((ليس على المسلم في عبده ولا فرسه صدقة)) أخرجه البخاري ومسلم.

«Бусалба стагана тIехь дац шен лайна а, говрана а тIера закат далар». [Бухари, Муслим].

**3 – Ялтанаш а, стоьмаш а.**

Ялтийна тIера а, стоьмашна тIера а закат далар важиб ду дукхах болчу Iелам-нахана гергахь. Цара аьлла болу цуьнан барам пхи «васакъ» бу, Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьллачу дашна тIе а доьгIна:

((ليس فيما دون خمسة أوسق صدقة)) متفق عليه.

«Пхеа «васакъал» лахарчу барам тIехь закат дац» [Бухари, Муслим].

«Васакъ» - кхузткъа сахь хиллал болу барам бу. Цундела ялтанийн а, стоьмийн а закатан барам кхо бIе сахь бу. Цуьнан таханлера барам буьстича иза 653 кийла хуьлу, дикчу кIаца лерича.

Ялтийна тIера а, стоьмашна тIера а закат даккхарехь билламе дац цхьа шо дузар, Дала Къуръан чохь аьлла долу дела:

﴿وَآتُوا حَقَّهُ يَوْمَ حَصَادِهِ﴾ [سورة الأنعام: من الآية141]

➤Аш цуьнан хьакъ дIало (шаьш) и (ялта) чудерзийначу дийнахь➤ [Сурат «Ал-АнIам» 141].

Ялтийна а, стоьмашна тIера дала дезаш долчу закатан барам иттолгIа дакъа бу, нагахь санна цунна хитохар хало йоцуш хиллехь. Къа а хьоьгуш, ахча а духхуш кхиийначу ялтанах дала дезарг 5% ду, Делан элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьллачу дашна:

((فيما سقت السماء والأنهار والعيون أو كان عثرياً العشر، وفيما سُقي بالسواني أو النضح نصف العشر)) أخرجه البخاري.

«Стиглара а, татолаш чура а, шовданаш тIера а хи а догIуш кхиъначунна тIера, йа ша шен орамашца хи молуш кхиъначунна тIера иттолгIа дакъа ду. Цхьана хIуманна тIехь схьа а дохьуш хи тухуш кхиийначунна тIера иттолгIачу декъан ах дакъа ду». [Бухари].

**4 – Йохкаэцаран са а, йа цунна кечдина долу даьхни а.**

Бусалба стага мах лело кечйина йолу массо хIума а юкъа йогIу хIокху декъана, цундела хIара дакъа уггар доккха дакъа ду, дуккхах долу даьхнин тайпанаш юкъалоцуш долу. Оцу хIуманашна тIера закат догIу ШарIо биллинчу бараме уьш кхачахь. Церан барам шеца лоруш дерг дешин а, детин а бараме церан мах кхачар ду – йа ткъа динар: 85 грамм деши,

[1] Масала, стерчий хуьлу охуна дан лелош, йа дечке дуьгуш, йа кхечу гIулкхана лелош.

йа ши бIе дирхIам: 585 грамм дети -. Махлелорна кечдина долу хIума долахь долуш цхьа шо даьллачул тIаьхьа цуьнан мах мел бу хьажа веза, тIаккха барам кхочуш белахь, мискачу нахана уггар гIолий долччу агIор закат даккха деза. Цуьнан мехе хьожучу хенахь и хIума эцна йолчу мехе хьажа ца веза, муххале а, цхьа шо дуьзначул тIаьхьа закат доккху хан тIекхаьчча цуьнан болу мах лара беза.

ХIокху декъана тIера дала дезаш долчу закатан барам ша-болчу механ 2,5% ду. Шегахь долчу коьрта ахчанна а, даьхнина а тIетоха еза шена цуьнца махлелийча хилла йолу са. Нагахь санна и са коьрта ахчанна тIетоьхча бен закат тIедожаран барам кхочуш хуьлуш ца хилахь, и тIетоьхча барам кхочуш хиллачу хенахь дуьйна дIа цхьа шо далийта деза цунах закат далархьама.

**5 – МаьIданаш а, хазнаш а.**

А) <u>МаьIданаш</u>: уьш лаьттах хьала мел доккху хIума ду, цу латта бухахь кхоллалуш долу, мехала а долу, орамат а доцу. Цуьнан масала ду: деши, дети, эчиг, цIаста, яхонт, мехкадаьтта, иштта кхин йолу хIума а.

Оцу маьIданашна тIера закат догIу, Къуръан тIера аятан юкъарчу маIнийна тIе а доьгIна:

﴿يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا أَنْفِقُوا مِنْ طَيِّبَاتِ مَا كَسَبْتُمْ وَمِمَّا أَخْرَجْنَا لَكُمْ مِنَ الْأَرْضِ﴾ [سورة البقرة: من الآية267]

⮜ХIай Делах тешнарш! Шаьш даькккхинчу дикчу даьхнех сагIа луш хила, Оха шуна лаьттах схьадаькккхинчух а (сагIа ло)➢ [Сурат «Ал-Бакъарат» 267].

Оцу аятан маьIне диллича, шеко яц маьIданаш  Дала вайна лаьттах схьадаьхна хилар.

Дуккхах болчу Iелам-наха маьIданашна тIера закат далар тIедожарна билламе дина церан барам кхочуш хилар. Иштта цара аьлла, церах дIадала дезаш дерг 2,5% ду аьлла, деших-детих долчунах а тар дина.

Церах закат даларна билламе дац цхьа шо хан ялар уьш долахь а долуш, цундела уьш керакхачарца тIедужуш ду церан закат.

Б) <u>Хазна</u>: Иза бусалба дин дале хьалха лаьттах доьллина хилла, йа иза деанчул тIаьхьа а, хьалха хиллачу керста наха бусалба нехан мехкашкахь, йа шайн мехкашкахь лаьттах дIадоьллина хилла мехала долу хIума ду, шена ша-долчунна тIехь, йа цхьадолчунна тIехь керстаналлин билгало а йолуш долу, церан цIерш санна йолу, йа церан паччахьийн цIерш, йа церан суьрташ, йа жаIарш, йа церан цIуш[1] тIехь долу суьрташ санна йолу.

Амма нагахь санна цунна тIехь, йа цунах цхьадолчу хIуманна тIехь бусалба нехан билгало хилахь – Пайхамаран – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – цIе санна ерг, йа бусалба нехан цхьана паччахьийн цIе, йа Къуръан тIера цхьа аят – иштта билгало тIехь хилахь иза бусалба нехан ян а яйна, тIаккха карийна хIума лоруш ю. Нагахь санна цу тIехь цхьа а билгало ца хилахь – иза пхьегIа хиларца, йа хазаллийна кечдина деши-дети хиларца – тIаккха а иза карийна хIума лоруш ю, дола яккха мегаш а яц дIакхайкхийначул тIаьхьа бен, хIунда аьлча иза бусалба стеган даьхни долу дела, цуьнан долара дIа даьлла лоруш а доцуш долу.

Оцу хазнех керста нехан хилар хиъначунна тIера закат догIу, цуьнан пхоьалгIа дакъа. Цунна тешалла ду Абу ХIурайрас – Дела реза хуьлда цунна – дийцина хьадис, Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – элира аьлла:

((وفي الركاز الخمس)).

---

[1] ЦIу – иза жаIарш а, тIулгаш а, дитташ а, йа иштта кхин йолу хIумнаш а ю, наха шайна сужуд деш, йа шайгара гIо доьхуш, шайн Iибадат деш йолу.

«Карийначу хазни тIера а пхоьалгIа дакъа догIу».

Дукхах болчу Iелам-нахана гергахь цунна тIера пхоьалгIа дакъа догIу, иза дукха хилахь а, йа кIеззиг хилахь а. Иза дIадала езаш йолу меттиг хIонс дIалуш йолу меттиг ю церан. ПхоьалгIа дакъа дIаделлачул тIаьхьа дуьсуш дерг и хазна карийначунна дуьсуш ду, Iумара – Дела реза хуьлда цунна – пхоьалгIа дакъа схьаэцначул тIаьхьа диснарг карийначунна дIаделла хиларна.

***<u>Закат дIахьажо дезаш йолу меттигаш.</u>***

Шайна закат догIуш долу нах бархI тайпана бу:

1 – Къе нах бу, шайн дахарехь оьшуш долу хIума ца карош берш, йа цунах оьшург цхьадерг бен доцуш берш. Иштта нахана цхьана шарана царна тоъал закатах даьхни дала деза.

2 – Миска нах бу, шайн дахарехь шайна оьшуш долчу хIуманан цхьа ах дакъа гергга дерг долуш болу. ХIокху тайпана берш хьалхарчу тайпанал гIоли бу дахарехь, делахь а, хIокхарна а дала деза закатах цхьадолу даьхни цхьана шарна царна тоьъачал.

3 – Закат тIехь болх бийриш бу. ХIорш и закат дала дезачуьнгара иза схьа а оьцуш, иза лар а деш, тIаккха паччахьан омрунца иза дала дезачунна дIа а луш цу тIехь болх беш берш бу. ХIокху тайпана болчарна цара бинчу балхе хьаьжжина закат юкъара ял ло.

4 – Шайн дегнаш бусалба динна тIедерза герга долу нах бу. Уьш шина тайпана бу: керста нах а, бусалба нах а.

- Керста стагана закат тIера даьхни дала мегаш ду нагахь санна цо бусалба дин тIелоцур ду аьлла догдохуш хьал делахь, йа цунна иза делча бусалба нах цуьнан вонах кIелхьара боьвр белахь, йа иштта цунах тера долчу хьолашкахь.

- Бусалба стагана цу юкъара даьхни ло, цуьнан дин чIагIдалийта, цо дин тIелаьцна дукха хан йацахь, йа и санна волчо дин тIелоцур ду аьлла хеташ хьал делахь, иштта и санна долчу кхечу хьолашкахь.

5 – Лайш бу. Шен элано «ахь шена хIоккхул даьхни лахь ша хьо дIахоьцур ву» аьлла дIа а язвина, дIа дала даьхни а доцуш волу лай ву кхузахь закат догIуш верг. Иштта лайна закат юкъара дакъа ло, лай волчара иза паргIат валийта. Цхьа болчу Iелам-наха кхин а магийна, закат юкъара ахчанах лайш эцар, эцначул тIаьхьа уьш дIахецархьама.

6 – Шайна тIехь декхарш дерш бу. Уьш шина тайпана бу: Ша бахьана долуш декхарийла вахнарг а, кхиниг бахьана долуш декхарийла вахнарг а.

- Ша бахьана долуш декхарийлахь верг ву, шен сина хьашташ кхочушдархьама декхарийла вахнарг. Цунна закат юкъара дакъа ло, шена тIера декхар дIатакхийта.

- Кхиниг бахьана долуш декхарийлахь верг ву, дика хIума дархьама декхарийла вахана верг. Иштташунна а закат юкъара даьхни ло, цунна декхар тIерадаккхархьама, иза цхьана юкъахь хьалдолуш лоруш велахь а.

7 – Делан некъахь луш а ду закат. Делан некъахь аьлла, юкъарчу маьIнийца аьлча цунах лууш дерг ГIазот ду. Пачхьалкхо луш ял йоцуш, шаьш шайна лаарна гIазот деш болчу тIемалошна закат юкъара даьхни дала деза бусалба нехан ахчанан цIа чура.

8 – Некъахо ву. Иза новкъа ваьлла некъахо ву, шен махка шен цIентIе юхаверза ахча доцуш висна волу. Иштташунна а закат юкъара ахча дала деза, иза шен махка юхаверзалур волччул.

Лекха хинволчу АллахIа хIара бархI тайпана болу нах хьахийна хIокху Шен аятехь:

﴿إِنَّمَا الصَّدَقَاتُ لِلْفُقَرَاءِ وَالْمَسَاكِينِ وَالْعَامِلِينَ عَلَيْهَا وَالْمُؤَلَّفَةِ قُلُوبُهُمْ وَفِي الرِّقَابِ وَالْغَارِمِينَ وَفِي سَبِيلِ اللَّهِ وَابْنِ السَّبِيلِ فَرِيضَةً مِنَ اللَّهِ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ﴾ [سورة التوبة:60]

⮜СагІа далар догІуш ду къечу нахана а, мискачарна а, цу (закат) тІехь болх бечарна а, дегнаш дин тІедерза герга болчарна а, лайшна а, декхарш долчарна а, Делан некъахь а, некъахочунна а; (царна иза догІуш ду) АллахІера парз хилла; АллахІ Хууш а, Хьекъале а ву⮞ [Сурат «Аттавбат» 60 аят].

***__Марха достуш луш долу закат.__*** ***(Сахь даккхар).***

**1 – Сахь даккхаран пайданаш.**

Сахь даккхаран пайданех ду: марха кхаьбнарг, цуьнгара мархийн баттахь даьллачу вочу къамелах а, эрна къамелах а дІацІанвалийтар; мискачу нахана яа хІума хилийтар; Іийд дийнахь церан хІумма еха езаш цахилийтар. И маьІна долуш Ибн Іаббаса – Дела реза хуьлда цаьршинна – хьадис ду:

((فرض رسول الله ﷺ زكاة الفطر طهرة للصائم من اللغو والرفث وطعمة للمساكين)) رواه أبو داود وابن ماجه.

«Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – марха дастаран закат парз дина, марха кхаьбнарг цуьнгара мархийн баттахь даьллачу вочу къамелах а, эрна къамелах а дІацІанвалийта, мискачу нахана яа хІума а хилийта». [Абу Давуд, Ибн МажахІ].

**2 – Сахь даккхаран хьукм.**

Иза парз ду хІора бусалба стагна а, зудчунна а тІехь, жимчунна а, воккхачунна а тІехь, маьрша волчунна а, лайна а тІехь. Цунна тешалла ду Ибн Іумара – Дела реза хуьлда цаьршинна – дийцина хьадис:

((فرض رسول الله ﷺ زكاة الفطر من رمضان صاعاً من تمر أو صاعاً من شعير على العبد والحرّ، والذكر والأنثى، والصغير والكبير من المسلمين، وأمر بها أن تؤدى قبل خروج الناس إلى الصلاة)) متفق عليه.

«Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – парз дина тІедиллира мархи беттан закат далар – хурманийн цхьа сахь далар, йа мекхан цхьа сахь далар – иза парз дира лайна а, маьрша волчунна а тІехь, стагна а, зудчунна а тІехь, жимчунна а, воккхачунна а тІехь, бусалба нахах болчарна тІехь. Цо омру дира иза даккха аьлла, нах Іийд ламазе арабовлале». [Бухари, Муслим].

Кийрахь долчу берана тІера сахь даккхар а мелехь ду.

ХІора бусалба стагна тІехь ду шена тІера сахь даккхар а, ша напха латто дезачарна тІера сахь даккхар а – зуда елахь а, йа гергарнаш белахь а. Делахь а, нагахь санна Іийд дийнахь а, буса а шена тоъал яахІума яцахь, я ша напха латто безачарна цу дийнахь-буса тоъал яахІума яцахь сахь даккхар тІехь дац.

**3 – Даккха дезачу саьхьан барам.**

Махкахь уггар дукха юуш йолчу яахІуманах цхьа сахь ду важиб дерг, масала: цхьа сахь кІа, йа мукх, йа хурманаш, йа кишмиш, йа наьхча, йа дуга, йа хьаьжкІаш. Цхьа сахь таханлерчу барамца лерича 2 кила а, 176 грамм а хуьлу.

Дукхах болчу Іелам-нахана гергахь дааран метта цуьнан мах бала мегаш дац, хІунда аьлча иза Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – омру динчуьнца догІуш доцу дела, асхьабаша – Дела реза хуьлда царна – динчунна доьхьал а долу дела.

**4 – Сахь даккхаран хан.**

Сахь даккхаран ши хан ю: даккха мегаш йолу хан – Іийд дийнал цхьа де, йа ши де хьалха[1]; даьккхича гІолий долу хан – Іийд дийнахь Іуьйре гучуйолучу хенахь, Іийд ламаз дан хан хилале цхьажимма хьалха. Оцу хенахь даьккхича дика хилар гойту Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – омру дина хиларо, нах Іийд ламазе арабовлале даккха аьлла.

Іийд ламазал тІаьхьа даккха мегаш дац иза, хІетте а, цхьамма иза Іийд ламаз динчул тІаьхьа даккхахь цунна цуьнах сагІа хир ду, делахь а иза иштта тІаьхьататтарна къа хир ду цунна.

**5 - Саьхьаш дІахьажош йолу меттигаш.**

Саьхьаш къечу нахана а, юккъарчу хьолехь болчу мискачарна а дІадала дезаш ду, уьш кхечарал совнаха иза дала хьакъ долуш хиларна.

❖ ❖ ❖

[1] Мархин бутт дІаболабеллачул тІаьхьа муьлхха хенахь а даккха мега иза.

# *ДоьалгIа рукн – Мархин бутт кхабар.*

***Мархин бутт кхабар бохучун маьIна.***

Iаьрбийн маттахь «Сийа́м» боху дешан маьIна цхьа хIума сацор, цхьана хIуманах вухакхетар ду.

ШарIехь долу цу дешан маьIна: Марха дохош долчу хIуманех вухакхетар ду, шолгIа сатасар доладелчахьана дуьйна, малх чубуззалц.

***Мархин бутт кхабаран хьукм.***

Мархин бутт кхабар Исламан арканех цхьа рукн а ду, цуьнан даккхийчу бIогIамех цхьа бIогIам а бу. Цунна тешалла ду лекха хинволчун дош:

﴿يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا كُتِبَ عَلَيْكُمُ الصِّيَامُ كَمَا كُتِبَ عَلَى الَّذِينَ مِنْ قَبْلِكُمْ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ﴾ [سورة البقرة، الآية:183]

➤ХIай Делах тешна дерш! (Парз дина) тIедожийна шуна марха кхабар, шул хьалха хиллачарна тIехь парз ма-дарра, шу хилийта Делах кхоьруш➤ [Сурат «Ал-Бакъарат» 183 аят].

Кхин а цунна тешалла ду Ибн Iумара – Дела реза хуьлда цунна – дийцина хьадис, Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – элира аьлла:

"بني الإسلام على خمس: شهادة أن لا إله إلا الله وأن محمداً رسول الله، وإقام الصلاة، وإيتاء الزكاة، وصوم رمضان، وحج بيت الله". متفق عليه.

«Ислам пхеа хIуманна тIедоьгIна ду: АллахI воцург кхин Дела а вац, Мухьаммад Цуьнан элча а ву аьлла тешалла дарна а, ламаз дарна а, закат даларна а, Рамзана бутт марха кхабарна а, Делан ЦIентIе хьадж дарна а». (Бухари, Муслим).

Рамзана бутт марха кхабар бусалба нахана тIехь парз дина, бусалба наха Мединате хIижрат динчул тIаьхьа шолгIачу шарахь.

***Мархин бутт кхабаран дозалла.***

Мархин бутт бусалба стагна чIогIа дика хан ю Далла Iибадат дан. Марха кхобу хан тIехIоттар Комаьрша волчу Делера чIогIа доккха ниIмат ду, Шена луучунна дика деш Цо луш долу, Шен лайн диканаш совдовлийта, цуьнан даржаш лекха довлийта, цуьнан вон хIумнаш дIадовлийта, сийлахь а, лекха а волчу цуьнан Кхоллархочуьнца йолу цуьнан юкъаметтиг а чIагIйалийта, цунна боккха мел а язбалийта, шортта дика а хилийта, цунна Дела реза а хилийта, цуьнан дог Делах кхерарх дуза а дузийта.

Мархин бутт кхабаран дозалла дуьйцуш деанчу аятех а, хьадисех а ду кхузахь хьахор долу цхьадерш:

- Сийлахь лекха волчу АллахIа аьлла:

﴿شَهْرُ رَمَضَانَ الَّذِي أُنْزِلَ فِيهِ الْقُرْآنُ هُدىً لِلنَّاسِ وَبَيِّنَاتٍ مِنَ الْهُدَى وَالْفُرْقَانِ فَمَنْ شَهِدَ مِنْكُمُ الشَّهْرَ فَلْيَصُمْهُ وَمَنْ كَانَ مَرِيضاً أَوْ عَلَى سَفَرٍ فَعِدَّةٌ مِنْ أَيَّامٍ أُخَرَ يُرِيدُ اللَّهُ بِكُمُ الْيُسْرَ وَلا يُرِيدُ بِكُمُ الْعُسْرَ وَلِتُكْمِلُوا الْعِدَّةَ وَلِتُكَبِّرُوا اللَّهَ عَلَى مَا هَدَاكُمْ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ﴾ [سورة البقرة، الآية:185]

➤(Шуна кхаба тIебиллина бутт) Рамзана бутт бу, шена чохь Къуръан доссийна болу – ша нахана куьйгалла а долу, шена чохь нийсачу некъан а, (бакъдерг-харцдерг, хьанал-хьарам) къасторан а билгалонаш а йолу -. Шух цхьанна и (мархин) бутт тIехIоттахь – цо кхобийла

иза. Нагахь цхьаъ цомгаш хилахь, я новкъахь хилахь[1] – кхечу денойх цхьа дакъа (кхочушдер цо). АллахIана лаьа шуна атто хила, Цунна ца лаьа шуна хало хила. Кхочушде аш и денош, вазве аш и Дела (АллахIу акбар аларца), Цо шу нисдарна нийсачу новкъа, тIаккха шу хила мега шукр деш➢ [Сурат «Ал-Бакъарат» 185 аят].

- Абу ХIурарайрас – Дела реза хуьлда цунна – дийцина хьадис, Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – элира аьлла:

"من صام رمضان إيماناً واحتساباً غفر له ما تقدم من ذنبه" متفق عليه.

«Делах а тешаш, шена мел хиларга дог а дохуш мархин бутт кхаьбначунна гечдийр ду цуьнан хьалха мел хилла къиношна». (Бухари, Муслим).

- Кхин а цхьа хьадис дийцина цо – Дела реза хуьлда цунна – Делан Элчанера – Делера салават а, салам а хуьлда цунна –:

"... يضاعف الحسنة عشر أمثالها إلى سبعمائة ضعف، قال الله عزّ وجلّ: إلا الصوم، فإنه لي وأجزي به، يدع شهوته وطعامه من أجلي، للصائم فرحتان، فرحة عند فطره وفرحة عند لقاء ربه، ولخلوف فيه أطيب عند الله من ريح المسك" رواه البخاري ومسلم واللفظ له.

«…Бусалба стага дина долу цхьа дика ворхIбIаьнга совдоккхуш ду. Нуьцкъала а, Сийлахь волчу АллахIа аьлла: “(Ша долу дика иштта совдоккхуш ду) цхьа марха доцург, бакъдолуш иза Сан ду, Ас цунна (диканца) бекхам а бийр бу. Шен дегIан марзонаш а Iад юьту, яахIума а Iад юьту Сан доьхьа.” Марха кхобуш волчунна ши хазахетар ду: марха достучу хенахь а, Далла хьалха хIуттур волчу хенахь а. Баккъалла а, марха долчу стеган багара йогIу хьожу Далла гергахь цIена а, хаза а ма ю миск-IатIарал а». (Бухари, Муслим).

- Марха кхобучуьнан доIа Дала жоп луш долу доIа ду. Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла:

"للصائم عند فطره دعوة لا ترد" رواه ابن ماجه.

«Марха кхобучо марха достуш деш доIа ду, Дала духа ца тухуш долу». (Ибн Ма́жахI).

Цундела бусалба стага шен марха досту хан эрна дIа ца йохуьйтуш, шен Деле доIа деш яккха еза, хьанна хаьа, сийлахь лекха волчу АллахIан совгIатех цхьа совгIат нисдала а мега цунна, дуьненахь а, эхартахь а цуьнан ирс хуьлуьйтур долу.

- Дала марханаш кхобуш хиллачарна шайнна йоьгIна цхьа неI ю ялсаманехь, шена чухула марханаш кхобуш хилларш бен чугIур боцуш йолу. Дала царна иза йоьгIна церан лерам беш, уьш кхечарех къастош. СахIл ибн СаIд цIе йолчу асхьаба – Дела реза хуьлда цунна – дийцина, Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – элира аьлла:

"إن في الجنة باباً يقال له "الريان" فإذا كان يوم القيامة قيل: أين الصائمون، فإذا دخلوا أغلق عليهم فلم يدخل منه أحد" متفق عليه.

«Бакъдолуш, ялсамани чохь цхьа неI ю, «Райййа́н» цIе а йолуш. Къемат де тIехIоьттича эр ду: «Стенгахь бу марханаш кхобуш хилларш?» ТIаккха уьш цу чу баханчул тIаьхьа дIакъовлур ю иза церал тIаьхьа, кхин цхьа а чу а гIур вац цу неIарехула». (Бухари, Муслим).

- Мархано ша кхобуш хиллачунна Къемат дийнахь шапаIат дийр ду. Iамра кIанта IабдуллахIа дийцина – Дела реза хуьлда цаьршинна – Делан Элчано элира аьлла:

"الصيام والقرآن يشفعان للعبد يوم القيامة، يقول الصيام أي رب منعته من الطعام والشهوة فشفعني فيه، ويقول القرآن: منعته النوم بالليل فشفعني فيه، قال: فيشفعان" رواه أحمد.

[1] Новкъахь хилар бохург – кхузахь лууш дерг, цхьана геначу метте ваха новкъа ваьлла хилар ду. Ламаз дац дан а мегаш, тIеттаоза а мегаш болу некъ бу иза.

«Мархано а, Къуръано а шаьшшин накъостана шапаIат дийр ду Къемат дийнахь. Мархано эр ду: «ХIаъ хIай сан Дела! Шен дегIан марзонех а, яахIумнах а юхатуьйхира ас иза, шапаIат дайтахьа соьга цунна!» Къуръано а эр ду: «Буьйсанна ечу набарх вухаваьккхира ас иза, шапаIат дайтахьа соьга цунна!» ТIаккха цаьршинна пурба а делла, цаьршина шапаIат къобал дийр ду». (Ахьмад).

- Марха кхабаро бусалба стаг собаре во, хало ловр йолуш а хуьлуьйту, хIунда аьлча мархано шена дезаш долу хIумнаш а, шен дегIан марзонаш а Iад юьтуьйту цуьнга, ткъа синлаам бухатохар тIехь йоккха хало хуьлу.

***Марха кхабар парз хиларан билламаш.***

Iелам-нехан барт хилла марха парз ду аьлла, хIора пхийттара ваьлла волчу бусалба стагна, нагахь санна иза шен хьекъал чохь а велахь, могаш а велахь, некъахо а вацахь.

Зудчунна а тIехь парз ду марха кхабар, нагахь санна иза беттан денош лардеш а яцахь, бер динчул тIаьхьа долу денош лардеш а яцахь.

***Марха кхабаран гIиллакхаш.***

1 – Марха кхобуш верг ларвала веза гIийбат дарх а, эладита дийцарх а, иштта Дала хьарам динчу кхечу дешнех а. ХIора бусалба стага шен мотт ларбан беза хьарам долу хIумнаш дийцарх а, кхечу нехан сий дойъу хIума аларх а. Вайн Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла:

"من لم يدع قول الزور والعمل به فليس لله حاجة في أن يدع طعامه وشرابه" رواه البخاري.

«Харц тешалла дар а, цуьнца Iамал яр а Iад ца дуьтуш верг – Далла оьшуш дац цо даар а, малар а Iад дитар». (Бухари).

2 – Iуьйкъанна яахIума яар Iад ца дитар, хIунда аьлча цо марха кхобуш волчунна и кхаба гIо до дела. Цхьамма Iуьйкъанна хIума кхаьллича, шен дийнахь шен гIулкх дан гIора а, паргIато а йолуш хир ву иза, цундела Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – Iуьйкъе йе аьлла вайга:

"السحور أكلة بركة، فلا تدعوه، ولو أن يجرع أحدكم جرعة من ماء فإن الله عزّ وجلّ وملائكته يصلون على المتسحرين" رواه أحمد.

«Iуьйкъанна юуш йолу яахIума беркате ю шуна, цундела аш иза Iад ма йиталаш, цхьа хин къурд бай а Iуйкъе йан хьовсалаш, бакъдолуш, Нуьцкъала а, Сийлахь а волу Дела а, Цуьнан малийкаш а Iуьйкъе еш болчарна салават дуьллуш[1] бу шуна». (Ахьмад).

3 – Малхчубуьзний шена хиъначул тIаьхьа сихха марха дастар. Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла:

"لا يزال الناس بخير ما عجلوا الفطر" متفق عليه.

«Адамашкара дика хедар дац цара марха сихха мел досту». (Бухари, Муслим).

4 – Шен ницкъ ма кхоччу хурманца – тIедачуьнца, йа йекъачуьнца - марха даста хьажар, хIунда аьлча иза суннатера долу дела. Анас-асхьаба – Дела реза хуьлда цунна – аьлла:

"كان رسول الله ﷺ يفطر قبل أن يصلي على رطبات، فإن لم تكن رطبات فتمرات، فإن لم تكن حسا حسوات من ماء" رواه أبو داود.

[1] Дала цхьанна салават дуьллу бохучун маьIна – Цо цуьнах къинхетам а бо, Шена гергахь хазчу хасторца хьаха а во бохург ду. Малийкаша салават диллар – Деле цунна къинхетам бехар ду.

«Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – ша ламаз дале марха дастара тIедачу хурманашца. ТIеданаш яцахь йекъачаьрца дастара, уьш а ца хилча хин къурдаш деш марха дастара цо». (Абу Давуд).

5 – Къуръан дукха дешар, лекха хинволу Дела дукха хьехавар, Иза дукха хестор, сагIа дукха далар а, дика Iамалш а, суннат ламазаш а дукха дар, иштта кхин йолу дика Iамалш а дуккха йар. Ибн Iаббаса – Дела реза хуьлда цунна – аьлла:

"كان رسول الله ﷺ أجود النّاس بالخير، وكان أجود ما يكون في رمضان حين يلقاه جبريل، وكان جبريل يلقاه في كل ليلة من رمضان، فيدارسه القرآن، فلرسول الله ﷺ حين يلقاه جبريل أجود بالخير من الريح المرسلة" رواه البخاري ومسلم.

«Делан Элча – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – нахана юккъахь дика хIума уггар дукха деш верг вара. Иза уггар комаьрша хуьлу хан мархин бутт бара, Жабраил-малийкаца иза цхьанакхетачу хенахь. Жабраил-малийк мархин беттан хIора буьйсанна цхьанакхетара цуьнца, тIаккха цо цунна Къуръан Iамадора. Делан Элча – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – шеца Жабраил цхьанакхетачу юкъахь чIогIа комаьрша хилара, арахь хуьлу сиха мох санна сиха дара цуьнан сагIа далар, и мох массо метте кхачаре терра, цуьнан сагIин беркат массарна а кхачара». (Бухари, Муслим).

***<u>Марха дохош долу хIумнаш.</u>***

- Марха доха до мархин беттан дийнахь шена хаа а хууш яахIума яаро а, цхьа хIума маларо а, иштта кхин йолчу даарийн-маларийн маьIнехь долчу хIумнаша а, масала – дегIе ницкъ боуьйту маха тохаро а, молханаш маларо а – хIунда аьлча и шиъ дааран-маларан хьукманехь долу дела. Амма цхьа кIеззиг цIий даккхаро – цамгарна таллам бан доккхуш дерг санна – марха доха ца до.

- Кхин а марха дохочу хIуманех ду мархин беттан дийнахь шен зудчуьнца гIулкх даийтар. И санна хIума динчунна тIехь ду Деле тоба дар, ша мархин беттан дохийначу хьурматана. ТIаккха кхин а цунна тIехь ду оцу дийнан марха доьккхуш юхаккхабар а, ша динчу хIуманна тIера «каффáрат» далар а: цхьа лай паргIат ваккхар, йа иза шега ца далахь, тIаьхьий-хьалхий ши бутт марханаша кхабар, йа иза а шега ца далахь кхузткъа миска стагана даар далар, хIора стагана ах сахь кIа а луш, йа цуьнан метта шен махкахь лелаш долу коьрта юкъара даар а луш. Цо иштта и хIума дан дезарна тешалла ду Абу ХIурайрас – Дела реза хуьлда цунна – дийцина хьадис. Цо аьлла:

"بينما نحن جلوس عند النبي ﷺ إذ جاءه رجل، فقال: يا رسول الله هلكت، قال ما لك؟ قال: وقعت على امرأتي وأنا صائم، فقال رسول الله ﷺ: هل تجد رقبة تعتقها؟ قال: لا. قال فهل تستطيع أن تصوم شهرين متتابعين؟ قال: لا. قال: فهل تجد إطعام ستين مسكيناً؟ قال: لا. قال: فمكث عند النبي ﷺ، فبينما نحن على ذلك أُتِيَ النبي ﷺ بعَرَق فيه تمر —والعَرَق المكتل–، قال: أين السائل؟ فقال: أنا، قال: خذ هذا فتصدق به، فقال الرجل: على أفقر مني يا رسول الله، فوالله ما بين لابتيها —يريد الحرتين– أهل بيت أفقر من أهل بيتي، فضحك النبي ﷺ حتى بدت أنيابه، ثم قال: أطعمه أهلك" رواه البخاري ومسلم.

«Цхьана дийнахь тхо Пайхамар волчахь – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – хевшина Iаш а долуш, цунна тIе цхьа стаг веара, тIаккха цо цуьнга элира: «ХIаллак хиллакх со хIай Делан Элча!» Цо элира: «ХIун хилла хьуна?» Цо элира: «Сайн зудчуьнца гIулкх деана сан со марха кхобуш а волуш». ТIаккха Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – элира: «ДIахеца лай вуй хьан?» Цо элира: «ХIан-хIа». Цо хаьттира: «ТIаьхьий-хьалхий ши бутт марханаш кхаба лур дуй хьоьга?» Цо элира: «ХIан-хIа». ТIаккха юха а цо хаьттира: «Кхузткъа мискачу стагана даар дала лур дуй хьоьга?» Цо жоп делира: «ХIан-хIа». ТIаккха Пайхамар волчахь – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – сецира и стаг. Тхо иштта Iаш а долуш, Пайхамарна – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – цхьана тесахь хурманаш еара. ТIаккха Пайхамара – Делера салават а, салам а

хуьлда цунна – хьаьттира: «Стенгахь ву и соьга хоьттуш хилларг?» Цо жоп делира: «Со ву». Цо элира тIаккха: «ХIара хурманаш схьа а эце, мискачарна сагIийна дIало уьш (айхьа динчунна тIера)». ТIаккха цо (стага) элира: «ХIай Делан Элча! Сайл мискачарна лур-те ас уьш? Вай Делор, хIокху кIоштахь сан цIийнал миска цIа ма дац!» ТIаккха Пайхамар – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – велавелира – шен пхьарцергаш гучу а йовлуш – тIаккха элира цо: «Хьайн охIлунна дIа а лой, цаьрга яийта уьш». (Бухари, Муслим).

- Марха дохочу хIуманех ду барт баккхарца, йа юх-юха шен хIусамнене хьажарца, йа кхечу и санна долчу бахьанашца оралла арайалар. Нагахь санна иштточу цхьана бахьанца оралла йалар хилахь, и хиллачо марха доькхуш юхакхаба деза цуьнан, и хиллачу дийнахь кхин дIа даарх-маларх кхета а ца веза иза, каффарат а дац цунна тIехь. Делахь а, тоба дан а деза цо, дохко вала а веза иза ша динчунна, гечдар деха а деза цо, дегIамарзо меттах мел йоккхур йолчу хIуманех генавала а веза иза. Амма нагахь санна вижина волчу хенахь оралла йалар хилахь, цо цуьнан марха доха ца до, цундела цхьа а хIума тIе а ца дужу цунна цхьа лийчар доцург.

- Марха дохочу хIуманех ду ша-шега Iеттавайтар, шен хьера чохь долу хIума шен багахула арадаккхарца. Амма нагахь санна Iеттийначунна иза лаа а ца лууш, цуьнан бахьанца а доцуш Iеттор хиллехь, цо марха ца доха до. Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла:

"من ذرعه القيء فليس عليه قضاء، ومن استقاء عمداً فليقض" رواه أبو داود والترمذي.

«Шен лаамца а доцуш Iеттор хилахь цхьанна а тIехь дац и марха декхар, шена хаа а хууш ша Iеттавайтинчо и марха декхийла цо». (Абу Давуд, Тирмизий).

- Марха дохочу хIуманех ду зудчун беттан денош ларден хан, йа бер динчул тIаьхьа денош ларден хан тIехIоттар. И хан Iуьйранна тIехIоттахь а, йа де чекхдолучу хенахь тIехIоттахь а марха духу зудчун, малх чубуза йиснарг кIеззиг хан бен ца хилахь а.

- Марха кхобучунна гIолий ду шен коьртах, йа шен дегIа тIера кхечу меттера цIий даккхар Iад дитича, шен марха дохарна герга ша ца хилийта. Кхин а цунна гIолий ду шен пхенаш чура цIий а ца даккхийтича, нагахь санна цхьа чIогIа цIий хьашт долуш цомгаш верг вацахь. Амма нагахь санна мерачухула цIий дагIахь, йа йовхарщца цхьаьна цIий далахь, йа лазийначу меттера далахь, йа кхела дIайаккхийтича цIий далахь, и санна долчу хIумнаша марха ца доха до.

***Марха кхабаран юкъара хьукманаш.***

Доьххьара мархин бутт дIаболалучу хенахь стиглахь бутт гучубаларца дIадоло дезаш ду доьххьара марха. Цунна тешалла ду лекха хинволчу АллахIан дош:

﴿فَمَنْ شَهِدَ مِنكُمُ الشَّهْرَ فَلْيَصُمْهُ﴾ [سورة البقرة: من الآية185]

➤Шух цхьанна и (мархин) бутт тIехIоттахь – цо кхобийла иза➤ [Сурат «Ал-Бакъарат» 185 аят].

И бутт гина аьлла долчу тешаллийна тешаме волчу бусалба цхьана стеган тешалла тоьаш ду, Ибн Iумара – Дела реза хуьлда цаьршинна – дийцинчу хьадисана тIе а доьгIна:

"تراءى النّاس الهلال فأخبرت رسول الله ﷺ أني رأيته فصام وأمر النّاس بصيامه". رواه أبو داود والدارمي وغيرهما.

«Наха шайни-шайни бутт гина элира, тIаккха ас Делан Элчане – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – элира сайна а бутт гина аьлла, тIаккха цо марха лецира, нахана а омру дира и гарца марха лаца аьлла». (Абу Давуд, Даримий).

Мархин бутт дIаболабаларан гIуллакх хIора пачхьалкхерчу коьрта имамехь хила дезаш ду, цо нахе кхана марха лаца аьлча наха цуьнца марханаш лаца дезаш а ду, цо кхана ма

лаца, кхана Іийча лаца алахь а цо бохург дан дезаш а ду. Нагахь санна пачхьалкехь коьрта юкъара имам воцуш хьал делахь, цу пачхьалкхерчу бусалба нехан цхьанакхетаран мажлисо аьллачу хенахь марха лаца деза массара, бусалба нехан барт ларбеш.

Стиглара седарчашна тІехь тидам баран гІирсашка гІо лацийта а мегаш ду, бутт го йа ца го хьажарехь. Стигалца деш долчу хьесапашна а, седарчий гарна а тІедоьгІна мархин бутт лацар а, иза чекхбаьлла ларар а мегар дац, муххале а, коьрта дерг бутт гар ду. Лекха хинволчу АллахІа аьлла:

﴿فَمَنْ شَهِدَ مِنْكُمُ الشَّهْرَ فَلْيَصُمْهُ﴾ [سورة البقرة: من الآية185]

➤Шух цхьанна и (мархин) бутт тІехІоттахь – цо кхобийла иза➤ [Сурат «Ал-Бакъарат» 185 аят].

Марха кхабар тІедужуш болчу нахах цхьанна мархин бутт тІехІоттахь цунна тІехь ду марха кхаба дІаволавалар, де деха хилахь а, йа доца хилахь а. ХІора пачхьалкхехь бутт ган безар доьзна ду цу пачхьалкхехь и бутт льтташ хуьлучу муьрехь болуш и бутт гар – Іелам-нехан шина дашах гІолий дерг ду хІара – хІунда аьлча, массо Іелам-нехан барт хилла хІума ду, оцу беттан цІенош тайп-тайпана хилар, цундела, дукха ойла ян а ца оьшуш доьвзаш долчу хІуманех ду, хІора пачхьалкхехь болчарна бутт гар иза шайн пачхьалкхан муьрехь болуш гар. Цунна тешалла а ду Пайхамаран – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – дош:

"صوموا لرؤيته وافطروا لرؤيته فإن غُمَّ عليكم فأكملوا شعبان ثلاثين يوماً" أخرجه البخاري ومسلم.

«Шайна и бутт гарца марха кхаба а кхаба, шайна иза гарца даста а даста. Нагахь санна мархаш йолуш шайна иза ца гахь, ШаІбан-бутт ткъе-итт де хьалабузийта (тІаккха доьххьара марха дІадоладе)» (Бухари, Муслим).

Марха кхаба лууш волчунна тІехь важиб ду оцу мархийна хІора буса ниййат дар, вайн Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла долу дела:

"إنما الأعمال بالنيّات، وإنما لكل امرئ ما نوى" متفق عليه.

«Іамалш стеган ниййате хьаьжжина ю, хІора стагана цо ниййат диннарг бен а дац» (Бухари, Муслим).

Кхин а аьлла цунах льцна вайн Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна –:

"من لم يجمع الصيام قبل الفجر فلا صيام له" أخرجه أحمد وأبو داود والترمذي والنسائي من حديث حفصة رضي الله عنها.

«Іуьйра хан хилле шен марха тІе ца гулдинчун (ниййат ца динчун) марха марха дац» (Ахьмад, Абу Давуд, Тирмизий, Насáий).

Цхьанна а мегаш дац мархин беттан дийнахь марха дохо, цхьана бахьанийна дацахь – цомгаш хилар санна, йа некъахо хилар санна, йа шен беттан а, бер даран а денош лардеш йолу зуда санна, йа доьзалхочух йолу зуда санна, йа бер дакхош йолу зуда санна – ишттачу бахьанашна марха дохо, йа ца кхаба мегаш ду, лекха хинволчу Дала аьлла долу дела:

﴿فَمَنْ كَانَ مِنْكُمْ مَرِيضاً أَوْ عَلَى سَفَرٍ فَعِدَّةٌ مِنْ أَيَّامٍ أُخَرَ﴾ [سورة البقرة: من الآية184]

➤Нагахь шух цхьаъ цомгаш хилахь, я новкъахь хилахь – кхечу денойх цхьа дакъа (кхочушдер цо)➤ [Сурат «Ал-Бакъарат» 184 аят].

Оцу аятана тІе а доьгІна, марха кхаьбча хало а хуьлуш, яахІума ца йиъча мага а ца мегаш, цунах зен хуьлуш волчу цомгаш волчунна мегаш ду яахІума яа а, оцу юкъахь марха ца кхаба а, тІаккха, ша товеллачул тІаьхьа, кхечу деношкахь, и шен дисна денош доькхуш кхобур ду цо. Доьзалхочух йолчу зудчо а, бер дакхош йолчу зудчо а нагахь санна

шаьшшинна цхьа зен хиларна кхерахь цаьршимма а яахIума юур ю, тIаккха и шаьшшимма марха дохийна денош доькхуш юха а кхобур ду. Цаьршинна марха дохо магоран бахьана, и шиъ шена зен хиларна кхоьруш волчу цомгаш волчун хьукманехь хилар ду. Нагахь санна и шиъ шаьшшинах а, шаьшшин берана зен хиларх а кхоьруш хилахь, цаьршинан бакъо ю марха дохо, делахь а, юха тIаьхьа доькхуш кхаба деза и дохийна марханаш. Цунна тешалла ду Анаса – Дела реза хуьлда цунна – Пайхамарера – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – дийцина хьадис:

"إن الله وضع عن المسافر نصف الصلاة والصوم، وعن الحبلى والمرضع" رواه النسائي وابن خزيمة وهو حديث حسن.

«Бакъдолуш, Дала тIерадаьккхина некъахочунна ах ламаз а, марха а. Иштта цо тIерадаьккхина иза доьзалхочух йолчу зудчунна а, бер дакхош йолчунна а» (Насáий, Ибн ХузаймахI).

Воккхачу стагна а, йоккхачу стагна а мегаш ду марха дохо, нагахь санна марха кхаьбча цаьршинна чIогIа хало йолуш хьал хилахь, цаьршин дегIан ницкъ ша-берг дIабоккхуш. Шаьшшима цакхаьбначу марханашна тIера цаьршимма хIора денна тIера цхьацца мискачу стагна даар дала деза. Цуьнан тешалла ду Бухарис – Дала къинхетам бойла цунах – далийна хьадис, IатIáана – Дала къинхетам бойла цунах – хеззера аьлла, Ибн Iаббаса – Дела реза хуьлда цаьршинна – хIара аят доьшуш:

﴿وَعَلَى الَّذِينَ يُطِيقُونَهُ فِدْيَةٌ طَعَامُ مِسْكِينٍ﴾

➢И марха шайна дазлуш болчарна тIехь ду цуьнан метта мискачу стагна даар далар➢.

ТIаккха Ибн Iаббаса иза дешначул тIаьхьа аьлла:

"ليست منسوخة هي للشيخ الكبير والمرأة الكبيرة لا يستطيعان أن يصوما فيطعمان مكان كل يوم مسكيناً".

«И аят шен хьукма Дала кхечуьнца дIадаьккхина аят дац, марха ца кхабалуш долчу воккхачу стагна а, йоккхачу стагна а ду иза, хIора дийнан метта цхьацца миска стагна яахIума лур ю цаьршимма».

Новкъа воьдуш хилар марха дохо бакъо лучу бахьанех ду. Цунна тешалла ду Анаса – Дела реза хуьлда цунна – дийцина хьадис:

"كنا نسافر مع النبي ﷺ، فلم يعب الصائم على المفطر ولا المفطر على الصائم" متفق عليه.

«Тхо Пайхамарца – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – новкъа доьвлла доьлхучу хенахь, цо цхьаьнга а бехк ца баккхара хьо марха кхобуш хIунда вац, йа кхобуш хIунда ву оле». (Бухари, Муслим).

❖ ❖ ❖

## *ПхоьалгIа рукн – Хьаьжин цIа вахар.*

***Хьадж дар бохучун маьIна.***

IаьрбиЙн маттахь «Алхьадж» бохучу дешан маьIна – Iалашо а, цхьана метте кхача лаар а бохург ду.

Хьадж даран ШарIехь долу маьIна иштта ду: Макка ваха Iалашо хилар, хьадж тIерадаккхархьама, шен сифатца а, шен хенахь а, шен билламашца а.

***Хьаьжин цIа вахаран хьукм.***

Массо а бусалба уммата барт хилла бу шен ницкъ кхочуш волчунна шен дахарехь цкъа хьаьжин цIа вахар парз ду аьлла. Иштта церан массеран а барт хилла Хьадж дар Исламан пхеа баххех цхьа бух хиларна тIехь. Лекха хинволчу АллахIа аьлла:

﴿وَلِلَّهِ عَلَى النَّاسِ حِجُّ الْبَيْتِ مَنِ اسْتَطَاعَ إِلَيْهِ سَبِيلاً وَمَنْ كَفَرَ فَإِنَّ اللَّهَ غَنِيٌّ عَنِ الْعَالَمِينَ﴾ [آل عمران: من الآية 97 ]

⮜АллахIана (хьакъ) ду нахана тIехь - цара хьадж дар, шайх новкъа ваха ницкъ кхаьчначо[1], ткъа нагахь цхьамма иза керста дахь – (цунна хаийла) АллахI Iаламера хIума оьшуш ца хилар⮞ (Сурат "А́л-Iимран" 97 аят).

Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла:

"بني الإسلام على خمس، شهادة أن لا إله إلا الله وأن محمداً رسول الله وإقام الصلاة وإيتاء الزكاة، وصوم رمضان وحج بيت الله" متفق عليه.

«Ислам пхеа хIуманна тIедоьгIна ду: АллахI воцург кхин Дела а вац аьлла, Мухьаммад Цуьнан элча а ву аьлла тешалла дарна а, ламаз дарна а, закат даларна а, Рамзана бутт марха кхабарана а, Делан ЦIентIе хьадж дарна а». (Бухари, Муслим).

Кхин а аьлла цо – Делера салават а, салам а хуьлда цунна –:

"يا أيها الناس إن الله فرض عليكم حج البيت فحجوا" رواه مسلم.

«ХIай адамаш! Бакъдолуш, АллахIа шуна тIехь парз дина (Шен) ЦIентIе хьадж дар, цундела хьадж де!» (Муслим).

***Хьадж даран дозалла а, цуьнан пайданаш а.***

Хьаьжин цIа вахаран дозаллех лаьцна дукха аяташ а, хьадисаш а ду даьккина. Церах цхьадерш хьахор ду вай:

Лекха хинволчу Дала аьлла:

﴿وَأَذِّنْ فِي النَّاسِ بِالْحَجِّ يَأْتُوكَ رِجَالاً وَعَلَى كُلِّ ضَامِرٍ يَأْتِينَ مِنْ كُلِّ فَجٍّ عَمِيقٍ. لِيَشْهَدُوا مَنَافِعَ لَهُمْ وَيَذْكُرُوا اسْمَ اللَّهِ فِي أَيَّامٍ مَعْلُومَاتٍ عَلَى مَا رَزَقَهُمْ مِنْ بَهِيمَةِ الْأَنْعَامِ﴾ [سورة الحج، الآيتان 27،28]

⮜ДIакхайкхаде нахана хьадж дар: уьш (муъма нах) богIур бу хьуна гIаш а, массо озачу (говрана а, эмкална а) тIехь а, шаьш йогIуш йолчу массо генарчу меттигашкара. (Уьш богIур бу) тешалла дан, шайна хир болчу пайданашна, Делан цIе а хьехаяан цхьана билгалчу деношкахь, Цо шайна рицкъанна делла долчу хьайбанна тIехь (гIурбанна иза дуьйш)…⮞ [Сурат «Ал-Хьадж» 27-28 аяташ].

[1] Ницкъ кхачаран маьIна – машен тIехь, йа кеман тIехь дIавахар лалур хилар а ду, новкъахь яа яахIума хилар а ду, некъана дала ахча хилар а ду.

Хьадж дарехь массо а бусалба нахана дакккхий дуьненан а, эхартан а пайданаш ду. Масала цу чохь гуллуш ду тайп-тайпана Іибадаташ – КаІбатана гонаха тІаваф дар а, Сафа-ломана а, Марват-ломана а юкъахь СаІйу дар а, Іарафатехь а, Минахь а, Муздалифатехь а хан якккхар а, тІулгаш кхиссар а, Минахь буьйсанаш яхар а, хьаьжин цІахь дуьйш долу хьайба дер а, корта дІабашар а, дукха Дела хьехор а – и ша-дерг Далла герга кхачар доьхьа деш ду, Цунна муьтІахь хилар а гойтуш, Цуьнга хьаставаларца верза а воьрзуш. Цундела, и ша-дерг шена чохь цхьанакхетта долу дела хилла ду иза уггар дакккхийчу бахьанех, ялсамани чувахарна а, къиношна гечдарна а. Абу ХІурайрас – Дела реза хуьлда цунна – дийцина, шена хезира аьлла, Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – олуш:

"من حج هذا البيت فلم يرفث و لم يفسق رجع من ذنوبه كيوم ولدته أمه" رواه البخاري ومسلم.

«ХІокху ЦІентІе хьадж динарг – нагахь санна цо шегара вон къамел а ца далийтахь, къинош а ца довлийтахь – шен нанас винчу хенахь ма-хиллара къинойх цІанвелла юхавоьрзур ву». (Бухари, Муслим).

Кхин а дийцина цо – Дела реза хуьлда цунна – Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – элира аьлла:

"العمرة إلى العمرة كفارة لما بينهما والحج المبرور ليس له جزاء إلا الجنة" رواه البخاري ومسلم.

«Цхьа Іумрат кхечу Іумрат тІекхаччалц йолчу юкъана каффарат ду, къобал дина долчу хьаджан бекхам ялсамани бен яц». (Бухари, Муслим).

Кхин а аьлла Абу ХІурайрас – Дела реза хуьлда цунна –:

"سئل رسول الله ﷺ أي الأعمال أفضل؟ قال: "إيمان بالله ورسوله. قيل: ثم ماذا؟ قال: جهاد في سبيل الله. قيل: ثم ماذا؟ قال حج مبرور" متفق عليه.

«Делан Элчане – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – хьаттинера: «Уггар еза Іамал муьлхург ю?» - аьлла, тІаккха цо элира: «Делах а, Цуьнан Элчанах а тешар ду». Юха а хьаттира цуьнга: «Цул тІаьхьа муьлхург ю?» - аьлла. ТІаккха цо элира: «Делан некъахь ГІазот дар ю». Юха а хьаттира цуьнга: «Цул тІаьхьа муьлхург ю?» - аьлла. Цо жоп делира: «Къобал дина долу хьадж ду». (Бухари, Муслим).

ІабдуллахІ ибн МасІуда дийцина – Дела реза хуьлда цунна – Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – элира аьлла:

"تابعوا بين الحج والعمرة فإنهما ينفيان الفقر والذنوب كما ينفي الكير خبث الحديد والذهب والفضة، وليس للحجة المبرورة ثواب إلا الجنة" رواه الترمذي وقال حديث حسن صحيح.

«Хьадж дар а, Іумрат дар а цхьанахІуттуш хила шу, бакъдолуш, цаьршимма къелла а, къинош а дІадоху шуна, куьрко эчигна а, детина а, дешина а юкъара боьха хІума дІадоккхуш санна. Бакъдолуш, къобал дина долчу хьаджан мел ялсамани бен яц шуна». (Тирмизий).

Хьаьжин цІа вахаран пайданех ду гена-генарчу меттигашкара бусалба нах Далла уггар дукхаезачу меттехь цхьанакхетар а, уьш вовший бовзар а, дикчу хІуманна а, Делах кхерарна а тІехь цара вовший гІо дар а, олучу дашехь а, деш долчу зикрехь а, еш йолчу Іамалшкахь а уьш берриг цхьатера хилар а. Иштта оцу хІумнаша бусалба нахана хьехам а, кхетам а ло, уьш массо хІуманна тІехь цхьаьна хилабезарна – кхетамашца а, Іибадаташца а, Іалашонашца а, некъашца а. Бусалба нах иштта цхьанакхетарца уьш вовший бовза а боьвза, герга а боьлху, вовшийн хьал-де хаттарца самукъа а долу цера. И маьІна долуш ду Лекха хинволчу Дала Къуръан чохь аьлларг:

﴿يَا أَيُّهَا النَّاسُ إِنَّا خَلَقْنَاكُمْ مِنْ ذَكَرٍ وَأُنْثَى وَجَعَلْنَاكُمْ شُعُوباً وَقَبَائِلَ لِتَعَارَفُوا إِنَّ أَكْرَمَكُمْ عِنْدَ اللَّهِ أَتْقَاكُمْ إِنَّ اللَّهَ عَلِيمٌ خَبِيرٌ﴾ [سورة الحجرات، الآية13]

⮜ХIай адамаш! Оха шу кхоьллина стагах а, зудчух а; Оха шух дина (тайп-тайпана) къаьмнаш а, тайпанаш а шу вовший довзийта; баккъалла а, шух Далла гергахь уггар сийлахь верг (Цуьнах) дукха кхоьруш верг ву; бакъдолуш, Дела хууш а, доьвзаш а ву⮞ [Сурат «Ал-Хьужурат» 13 аят].

***<u>Хьадж дар парз хиларан билламаш.</u>***

Iелам-нахана юкъахь цхьа а хилпало яц хьадж даран пхи биллам хиларца: бусалба хилар а, хьекъал чохь хилар а, пхийттара ваьлла хилар а, маьрша хилар а, ницкъ кхачар а.

Зудчун совнаха биллам бу, цуьнца новкъа ваха цуьнан гергарчу божарех цхьа стаг хилар. Цунна тешалла ду Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – Абу ХIурайрас – Дела реза хуьлда цунна – дийцинчу хьадисехь аьлларг:

"لا يحل لامرأة تؤمن بالله واليوم الآخر تسافر مسيرة يوم إلا ومعها ذو محرم" متفق عليه

«Делах а тешаш, Къемат дийнах а тешаш йолчу зудчунна мегаш дац цхьана дийнахь некъ бан шеца шен уллера гергара стаг а воцуш». (Бухари, Муслим).

И билламаш Iелам-наха кхаа декъе беккъа:

<u>Хьалхара дакъа:</u> важиб хиларан а, хьадж нийса хиларан а ши биллам бу – бусалба хилар а, хьекъал чохь хилар а. Цундела, керста динчу стагна а, хьекъал чохь воцчу стагна а хьадж тIехь а дац, цаьршима хьадж дича нийса хуьлуш а дац, хIунда аьлча и шиъ Iибадатан охIлу воцу дела.

<u>ШолгIа дакъа:</u> важиб хиларан а, хьадж тIерадаларан а ши биллам бу – пхийттара ваьлла хилар а, маьрша хилар а. ХIара ши биллам хьадж нийса хиларан ши биллам бац, цундела, йа беро хьадж дича, йа лайно хьадж дича цаьршинан хьадж нийса хуьлу, делахь а, бусалба дино тIедиллина долу хьадж тIера ца долу цаьршинна.

<u>КхоалгIа дакъа:</u> хьадж важиб хиларан цхьа биллам бу – хьадж дан ницкъ кхачар. Цундела, ша ницкъ кхочуш воццушехь, чIогIа йоккхачу халонца, яахIума а йоцуш, йа тIехиъна дIаваха хIума а йоцуш цхьаммо хьадж дахь иза нийса а, кхочуш а хуьлу, делахь а, доьххьара дуьйна тIехь дацара цунна иза, иза ницкъ кхочуш ца хиларна.

***<u>Кхечунна тIера хьадж дар.</u>***

Iелам-нахана юкъахь цхьа а хилпало (къастам) яц хьадж дан таро а йоцуш цхьаъ хьадж а ца деш дIакхалхар нислахь, хьадж даран парз цунна тIерадолуш хиларна тIехь. Амма шен таро йоллушехь, иза дан а ца деш веллачунна тIера долу иза, йа ца долу? Iелам-нехан дешнех нийса дерг – Даламукъалахь – иза тIерадолуш цахилар ду. Веллачу стеган, йа еллачу зудчун верасашна а, уллерчу гергарчарна а тIехь ду оцу веллачунна тIера цуьнан даьхнийца хьадж дар – веллачо иштта де аьлла весет динехь а, йа ца динехь а -. И хьадж дар оцу веллачунна тIедоьжна лаьтташ ду, цуьнан таро хилчахьана дуьйна, кхин долу декхарш санна. Цуьнан тешалла ду Ибн Iаббаса – Дела реза хуьлда цаьршинна – дийцина хьадис, цхьана зудчо хьадж дан чIагIо йина хиллера аьлла, тIаккха иза дале елла хиллера иза аьлла. ТIаккха цул тIаьхьа оцу зудчун ваша веана хилла Пайхамар волчу – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – тIаккха цо цуьнга хьаттина шен йишас йинчу чIагIонах лаьцна. ТIаккха Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла цуьнга: «Хьайн йишийна тIехь декхар хилча иза дIалур дарий ахь?» Цо жоп делла, лур дара ша аьлла. ТIаккха Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла:

"فاقضوا الله فهو أحق بالوفاء" رواه النسائي.

«Делан декхар а тӀерадаккха делахь, Иза кхин а чӀогӀа хьакъ долуш ву Шен декхарш дӀадала». Насáийс дийцина и хьадис.

***Шена тӀера хьадж даза волчо кхечуьнна тӀера хьадж дан мега, йа ца мега?***

ХӀокху хаттарна нийса долу жоп ца магар ду. Цкъа хьалха шена тӀера хьадж а ца деш, кхечунна тӀера хьадж дан мегаш дац. Цунна тешалла ду гӀарадаьлла доьвзаш долу хьадис. Пайхамарна – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – цхьана стага «Лаббайка Ӏан Шубрумата»-«Шубруматана тӀера хьадж доьхку ас» олуш хезза хилла. ТӀаккха цо хаьттина цуьнга: «Шубрумат мила ву?» Иза шен ваша ву, йа цхьа гергара стаг ву аьлла жоп делла цо.[1] ТӀаккха Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – хаьттина: «Хьайна тӀера хьадж диний ахь?» Вукхо: «Ца дина» - аьлла. ТӀаккха Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла цуьнга: «Цкъа хьайна тӀера хьадж де, тӀаккха Шубруматана тӀера а хьадж дер ахь». (Ахьмад, Абу Давуд, Ибн Мáджахl, БайхӀакъий).

Кхечунна тӀера хьадж дан магарна юкъадогӀу, шен дегӀаца гӀийло лаьтташ, дӀасалела ницкъ ца кхочуш волчунна тӀера хьадж дан магар. Цуьнан тешалла ду Фадл ибн Ӏаббаса – Дела реза хуьлда цаьршинна – дийцина хьадис. Цу хьадисехь деана ду, ХасӀам-тайпанара цхьана зудчо аьлла хиллера аьлла: «ХӀай Делан Элча! Дала Шен лайшна хьадж даран парз тӀедиллар сан да къена волчу хенахь, иза цхьана хӀуманна тӀехиъна Ӏа ца валлал хьолехь волчу хенахь нисделлера, цунна тӀера хьадж дан мегар дуй суна?» Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – цунна жоп делла: «ХӀаъ, мегар ду». ХӀара хаттар хилла хан Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – тӀаьххьара хьадж де хан хилла. (Бухари, Муслим).

***Хьадж маца дан дезаш ду: ницкъ ма-кхаьччинехь дан деза, йа жимма тӀаьхьататта а мега иза?***

Ӏелам-нехан дешнех гӀолий дерг – Даламукъалахь – иза шен ницкъ ма-кхаьчча дан дезар ду, иза важиб хиларан билламаш кхочуш хиларца. Иза иштта хилар гойтуш ду хӀокху аятийн юкъара маьӀна:

﴿وَلِلَّهِ عَلَى النَّاسِ حِجُّ الْبَيْتِ مَنِ اسْتَطَاعَ إِلَيْهِ سَبِيلاً﴾ [سورة آل عمران، الآية:97]

➤АллахӀана (хьакъ) ду нахана тӀехь - цара хьадж дар, шайх новкъа ваха ницкъ кхаьчначо➤ [Сурат «Áл-Ӏимран» 97 аят].

﴿وَأَتِمُّوا الْحَجَّ وَالْعُمْرَةَ لِلَّهِ﴾ [سورة البقرة، الآية:196]

➤Аш кхоччуш долу хьадж а, Ӏумрат а де, Делан доьхьа➤ [Сурат «Ал-Бакъарат» 196 аят].

Ибн Ӏаббаса – Дела реза хуьлда цаьршинна – дийцинчу хьадисехь а деана ду Делан Элчан – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – дош:

"تعجلوا إلى الحج، يعني الفريضة، فإن أحدكم لا يدري ما يعرض له" رواه أبو داود وأحمد والحاكم وصححه.

«Парз хьадж дан сихо йе аш, бакъдолуш, шух цхьанна а ца хаьа шена тӀе хӀун Ӏоттало» (Абу Давуд, Ахьмад, Хьаким).

***Хьадж даран арканаш[2].***

Хьадж даран арканаш диъ ду:[3]

[1] И хьадис дийцинчун шеко хилла, цо шен ваша ву аьлла-те, йа шен гергара стаг ву аьлла-те бохуш.

[2] Арканаш – Ӏаьрбийн дош ду, дукхаллин терахьехь а ду иза. Цуьнан цхьаллин терахь «рукн» ду. Цуьнан маьӀна – бӀогӀам а, бух а бохург ду. Арканех цхьаъ а кхочуш ца дича Ӏамал нийса а, кхочуш а хуьлуш яц, гал хилла лоруш ю.

[3] Цхьаболчу Ӏелам-наха диъ бен дац аьлла уьш, цхьаболчара пхиъ ду аьлла «Корта дӀабашар» тӀетоьхна. ГӀолий а, нийса а дерг корта дӀабашар а дан дезаш рукн хилар ду. Цуьнан тешалле хьажа 69 агӀона тӀехь.

1) Ихьрам (Ниййат дар, хьадж дехкар).
2) Іарафатехь хан яккхар.
3) Ифадат тІаваф дар.
4) Сафа-ломана а, Марват-ломана а юкъахь дІасавахар.

ХІара арканаш массо кхочуш хиларца бен хьадж кхочуш хуьлуш дац.

ХІинца хІора рукн а, цунна юкъадогІу хьукманаш дуьйцур ду вай.

**Хьалхара рукн**: Ихьрам (Ниййат дар, хьадж дехкар).

- Ихьрам дехкар бохучун маьІна: иза хьадж даран Іамалш йан дІаволавала ниййат дар ду.
- Ихьрам дехкаран хан а, меттигаш а.

Ихьрам дехкаран хан – хьадж даран беттанаш ду, лекха хинволчу Дала шайх лаьцна хІара аят доссийна долу:

﴿الْحَجُّ أَشْهُرٌ مَعْلُومَاتٌ﴾ [سورة البقرة، الآية:197]

⮜Хьадж даран доьвзаш долу беттанаш ду⮞ [Сурат «Ал-Бакъарат» 197 аят].

И беттанаш хІара кхоъ бу: Шаввал, Зул-КъаІдахІ, Зул-ХьидджахІ.

Ихьрам дехкаран меттигаш хьадж дан лууш верг ихьрам а ца доьхкуш шайл тІехвала ца мегаш долу пхи доза ду:

1 – «Зул-ХьулайфахІ». ХІинца цуьнан йоккхуш йолу цІе «А́ба́р Іалий» ю. Мединатан охІлун доза ду иза. Маккийна 336 километар генахь ю и меттиг.

2 – «Ал-ДжухьфахІ». Иза цхьа юрт ю, цунна а, ЦІечу хІурдана а юкъахь 10 километар юкъ ю. Маккийна 180 километар генахь ю и меттиг. Мисран а, Ше́ман а, МагІрибан а охІлун а, церал тІехьа болчу Андалусан охІлун а, Европерчу нехан а доза ду иза. Тахана хьадж дан богІуш болчара «Ро́бигІ» олучу меттехь доьхку Ихьрам, хІунда аьлча и шиъ ул-уллехь йолу дела.

3 – «Йаламлам». ХІинца цуьнан йолу цІе «СаІдиййахІ» ю. «ТихІа́мат» олучу меттехь долчу лаьмнех цхьа лам бу иза. Маккийна 72 километар генахь ю и меттиг. Йеменан охІлун а, Индонезин а, Индин а, Китайн а охІлун а доза ду иза.

4 – «Къарнул Мана́зил». ХІинца цуьнан йолу цІе «Ассайлул-каби́р» ю. Маккийна 72 километар генахь ю иза. Наждера а, ТІа́ифера а схьабогІучеран доза ду иза.

5 – «За́ту Іиркъ». ХІинца «Дари́бахІ» олу цунах. Иза цхьа жимо лам бу. Маккийна 72 километар генахь бу иза. Малхбузен охІлун а, Іиракъан охІлун а, Ирана охІлун а доза ду иза.

И меттигаш дозанаш ду, хьадж дан, йа Іумрат дан лууш верг ихьрам а ца доьхкуш шайл тІехвала ца мегаш долу. И меттигаш Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – билгал яьхна ю. Ибн Іаббаса – Дела реза хуьлда цаьршинна – ша дуьйцучу хьадисехь аьлла:

"وقّت رسول الله ﷺ لأهل المدينة ذا الحليفة، ولأهل الشام الجحفة، ولأهل نجد قرن المنازل، ولأهل اليمن يلملم، هن لهن ولمن أتى عليهن من غير أهلهن من أراد الحج أو العمرة، ومن كان دون ذلك فمن حيث أنشأ، حتى أهل مكة من مكة" متفق عليه.

«Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – Мединатан охІлунна доза туьйхира “Зул-ХьулайфахІ”, Ше́ман охІлунна доза туьйхира “Ал-ДжухьфахІ”, Наждан охІлунна доза туьйхира “Къарнул Мана́зил”, Йеменан охІлунна доза туьйхира

“Йаламлам”. И дозанаш оцу меттигашкара богIучарна а ду, цигара а боцуш, оцу дозанашкахула чекхбовлуш болчарна а ду, хьадж дан а лууш, йа Iумрат дан а лууш болчарна. Нагахь санна оцу дозанел чоьхьа хилахь, цо миччара дIадоладахь а мегаш ду цунна, Маккий охIлунна а Маккара дIадоло мегаш ду». (Бухари, Муслим).

Муслима Жабирера схьа дийцина кхин цхьа хьадис а ду, – Дела реза хуьлда цунна –:

"مهل أهل العراق ذات عرق"

«Iира́къан охIлун доза “За́ту-Iиркъ” ду».

Нагахь санна цхьаъ нисса оцу меттигашкахула дIавоьдуш ца хилахь, цо ихьрам дехка деза церах шена уггар уллехь нисйеллачу меттера. Кеман тIехь волчо а ша оцу дозанех цхьана дозанна тIекхаьчча ихьрам дехка деза, ша кеман тIехь а волуш, ша Джидде аэропорте дIакхаьчча доьхкур ду ша аьлла тIаьхьататта а мегар дац иза, цхьаболчу хьаьжоша ма-дарра. Иза Джиддехь дехкархьама тIаьхьататта мегар дац, хIунда аьлча Джидда цу чохь Iаш болчу нахана бен доза доцу дела, цара бен цигара дIа хьадж а, Iумрат а дехка мегаш доцу дела. Ткъа нагахь санна цхьамма Джиддехь Iаш а воцуш, цигахь Ихьрам дехкахь, цо хьадж даран арканех цхьа рукн дитина хуьлу, цундела цо уьстагI бен беза.

Нагахь санна цхьаъ кеманца а воцуш, Ихьрам а ца доьхкуш оцу дозанел тIехвалахь, иза вухаван веза. Вуха а ца вогIуш, цо кхечу меттера Ихьрам дехкахь цунна а тIедужу уьстагI бер, йа аьттан ворхIалгIа дакъа эцар, тIаккха и жижиг Маккара мискачу нахана дIасадекъар, цунах хIумма яа а ца юуш.

***Ихьрам дехкаран куц.***

Ихьрам дехкале цунна кечвалар мелехь ду, лийча а луьйчуш, цIан а луш, шена дIаяккха мегаш йолу мас дIа а йоккхуш, шен дегIах IатIар а тухуш. Боьрша стага ша Ихьрам дехкале тIера дIаяккха еза тегна йолу хIума, тIаккха цо тIеюха еза кIайчу кIадин цIена ши кийсак.

Ихьрам дехкаран цIе йолуш ламаз дар тIехь дац[1], делахь а, нагахь санна парз ламаз хан тIехIоьттина хилахь, иза дан а дина, цул тIаьхьа дехка мегар ду, Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – ламазал тIаьхьа хьадж дихкина дела. Ихьрам доьхкучу хенахь стеган бакъо ю кхаа кепара долчу хьаджах цхьаъ дехка: йа «ТаматтуI», йа «Къира́н», йа «Ифра́д».

- «ТаматтуI» бохург хьадж даран беттанашкахь цкъа хьалха Iумрат а дихкина, иза дан а дина, тIаккха оццу шарахь хьадж дехкар ду.

- «Къира́н» бохург Iумрат а, хьадж а цхьаьна дехкар бохург ду, йа Iумрат а дихкина, тIаккха ша Iумратан тIаваф дале хьадж дехкар бохург ду. Цхьана дозане ша кхаьчча, Iумрат а, хьадж а цхьане доьхкур ду «Къира́н» да луучо, йа Iумрат а дихкина, тIаккха ша цуьнан тIаваф дале кхин тIе хьадж доьхкур ду, тIаккха цу шинненна а тIаваф а, саIйу а дийр ду.

- «Ифра́д» бохург цхьана дозанера хьадж дехкар бохург ду, Iумрат а ца хьахош, тIаккха, шен хьадж дIадаллалц Ихьрам дихкина Iад а дуьтуш.[2]

Йа «ТаматтуI», йа «Къира́н» дихкинчунна тIехь ду уьстагI бер нагахь санна ша Маккий охIлунах вацахь.

---

[1] Ихьрам дехкаран ламаз дар парз дац, делахь а дича дика ду, хIунда аьлча иза суннат долу дела. Хьажа: «Хьа́шийату Ибн Хьажар Iалал Ийдо́хь» 152; «Шархьул Махьаллий Iалал МинхIа́ж» 2/126.
[2] ХIокху «Ифрад»-хьаджал тIаьхьа Iумрат дар а дика ду.

Іелам-нахана юкъахь хилпало хилла, хІокху кхаа кепара долчу хьаджех уггар дезаниг харжарна тІехь. Цхьаболчу баккхийчу Іелам-наха «ТаматтуІ» деза ду аьлла.[1]

ХІокху кхаа кепара долчу хьаджех ша цхьаьнца Ихьрам дихкинчул тІаьхьа «Лаббайк» алар дІадоло деза: «Лаббайкал-лóхІумма лаббайк, лаббайка лá шарúка лака лаббайк, иннал хьамда, ванниІмата, лака вал мулк, лá шарúка лака».[2]

ХІара «Лаббайк» алар дукха хила деза Ихьрам дихкинчул тІаьхьа, божарша шайн аз айдича а дика ду иза олучу хенахь.

***Ихьрам дихкича дан ца мегаш долу хІумнаш.***

Ихьрам дихкича дан ца мегаш дерг исс хІума ду:

1 – Шен дегІа тІера чо дІабаккхар, хадорца а, йа вуьшта а. Лекха хинволчу Дала аьлла Къуръан чохь:

﴿وَلا تَحْلِقُوا رُؤُوسَكُمْ حَتَّى يَبْلُغَ الْهَدْيُ مَحِلَّهُ﴾ [سورة البقرة، الآية:196]

⮜Аш шайн кортош дІа а ма даша, шаьш дийна долу хьайба кхача дезаче дІакхаччалц⮞ [Сурат «Ал-Бакъарат» 196 аят].

2 – МаІарш хедор. МаІарш хедо мегаш дац Ихьрам дихкина волчу хенахь, хІунда аьлча, дегІан паргІатонан а, аттон а дакъа долу дела уьш хедорца, цундела, уьш хедор мас дІайаккхар санна хуьлу. Нагахь санна цхьа бахьана делахь, тІаккха хадо мегар ду маІар а, мас а[3].

3 – Коьрта тІе хІума тилларца, йа цхьа хІума цу тІе йилларца корта дІакъовлар. Корта дІакъовла мегаш дац, Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – коьрта хІума тилла цамагийна дела. Кхин а цунна тешалла ду, Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлларг, эмкало цІингаш тоьхна велла хиллачу цхьана хьажочух лаьцна:

"ولا تخمروا رأسه فإنه يبعث يوم القيامة ملبياً" رواه البخاري ومسلم من حديث ابن عباس –رضي الله عنهما–.

«…Цуьнан корта цхьанне хІуманца дІа а ма къовла, бакъдолуш, иза гІаттор ву Къемат дийнахь «Лаббайк» олуш волуш». (Бухари, Муслим).

Іумара кІанта ІабдуллахІа а – Дела реза хуьлда цунна – олуш хилла:

"إحرام الرجل في رأسه وإحرام المرأة في وجهها" رواه البيهقي بإسناد جيد.

«Стеган Ихьрам коьртаца ду, зудчун Ихьрам юьхьаца ду». (БайхІакъий).

4 – Божарша шайн дегІа тІе а, когаш тІе а тегна хІума юхар. Иза ца магаран тешалла ду Іумара кІанта ІабдуллахІа – Дела реза хуьлда цаьршинна – аьлларг:

"سئل رسول الله ﷺ ما يلبس المحرم؟ قال: "لا يلبس المحرم القميص ولا العمامة ولا البرانس ولا السراويل ولا ثوباً مسّه ورس ولا زعفران، ولا الخفين إلا أن لا يجد نعلين فليقطعهما حتى يكونا أسفل من الكعبين" رواه البخاري ومسلم.

«Делан Элчане – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – хаьттира цхьана дийнахь, Ихьрам дихкинчо тІедухучу духарх лаьцна, тІаккха цо элира: «Ихьрам дихкинчо тІеюхур яц коч а, чалба а, куй болу плащ а, хеча а, «варс»[4] кхетта коч а, «заІфарáн» кхетта коч а, ши

[1] Цхьаболчара «Къирáн» ду а аьлла. Делахь а гІолий дерг «Ифрад» ду, церах муьлхха дича а мегаш а ду.

[2] ХІокху дешнийн маьІна иштта ду: *«Со муьт Іахь волуш ладугІуш ву Хьоьга йа АллахІ, Со муьт Іахь волуш ладугІуш ву Хьоьга, Хьуна муьт Іахь волуш Хьоьга ладугІуш ву со, цхьа а накъост вац Хьоьца, Со муьт Іахь волуш ладугІуш ву Хьоьга. Баккъалла а, хаст ам а, ниІмат а Хьан ду, паччахьалла а Хьан ду, цхьа а накъост вац Хьоьца».* Хьажа: «Бусалба стеган гІап», 115 доІа.

[3] Масала, кагйелла йолу маІар, Іитталуш лазош елахь, йа цхьана кхечу агІор новкъарло еш, сагатдеш елахь.

[4] «Варс» - хаза хьожа йогІу ІатІар доккхучу диттан цІе ю иза. «ЗаІфарáн» - хаза хьожу йогІу ІатІар доккхучу ораматан цІе ю. Оцу хьадисехь и шиъ хьахоран бахьана а, кхузахь лууш дерг а ІатІар тоьхна, йа хаза хьожа хІума хьакхаелла духар духа мегаш ца хилар ду.

маьхсе[1] а юхур яц, шена ши тударг ца карайахь бен. Нагахь санна ши тударг кара а ца йина, ша маьхсеш юхуш хилахь, шен шина хьорканал лаха йаллалц дIахадайойла цо и ши маьхсе». (Бухари, Муслим).

5 – Хаза хьожу йогIу хIума тохар. Иштта хIума тоха мегаш дац Ихьрам дихкина волчу хенахь, Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – Ихьрам дихкина хиллачу цхьана стаге IатIар кхетта меттиг дIайилийтина дела. Кхин а цунна тешалла ду лакхахь далийна долу хьадис, эмкало цIингаш тоьхна велла хиллачу цхьана хьажочух лаьцна долу:

"لا تحنطوه..." رواه البخاري ومسلم من حديث ابن عباس، ولمسلم: "ولا تمسوه بطيب".

«…Хаза хьожа йогIучу хIуманах а ма кхетийта иза». (Бухари, Муслим).

Цундела, стагна а, зудчунна а хьарам ду хаза хьожа йогIу хIума шайх кхетийтар, шаьш Ихьрам дихкина долчу хенахь, жимма хьалха деана хиллачу Ибн Iумаран – Дела реза хуьлда цаьршинна – хьадисана тIе а доьгIна.

6 – Лаьтта тIера талла мегаш йолу акхаро йер. Ихьрам дихкинчу хенахь талла мегаш йолу акхаро йе мегаш дац, лекха хинволчу Делан дашна тIе а доьгIна:

﴿يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لا تَقْتُلُوا الصَّيْدَ وَأَنْتُمْ حُرُمٌ﴾ [سورة المائدة، الآية:95]

⮘XIай (Делах) тешнарш! Аш дийнаташ ма дайъа, шаьш ихьрам дихкина долчу хенахь⮚ [Сурат «Ал-Ма́идат» 95 аят].

Ша и дийнат дуьйш дацахь а, йа лазош дацахь а мегаш дац царна таллар дан, лекха хинволчу Дала иза магийна доцу дела:

﴿وَحُرِّمَ عَلَيْكُمْ صَيْدُ الْبَرِّ مَا دُمْتُمْ حُرُماً﴾ [سورة المائدة، الآية:96]

⮘Хьарам дина ду шуна таллар дар, аренан дийнаташна, шу ихьрам дихкина мел ду⮚ [Сурат «Ал-Ма́идат» 96 аят].

7 – Зуда ялор, йа йахийтар. Ихьрам дихкина волчунна мегаш дац шена зуда ялор а, йа кхечунна яло вахар а, йа кхечуьнга шен гергара цхьаъ йахийтар а. Iусмана – Дела реза хуьлда цунна – дийцина хьадис, вайн Пайхамарера схьа – Делера салават а, салам а хуьлда цунна –:

"لا يَنكح المحرم ولا يُنكِحُ ولا يخطب" رواه مسلم.

«Ихьрам дихкинчо зуда яла а ца йо, йа йаха а ца йохуьйту, йа еха нах а ца бохуьйту». (Муслим).

8 – Шен зудчуьнца оьвхьаза гIуллакх ца хилийтар. Иза ца магаран тешалла ду Къуръан тIера аят:

﴿فَمَنْ فَرَضَ فِيهِنَّ الْحَجَّ فَلا رَفَثَ﴾ [سورة البقرة، الآية:197]

⮘…Оцу беттанашкахь хьадж дихкинчунна (мегаш) дац зудчуьнца гIуллакх хилийтар⮚ [Сурат «Ал-Бакъарат» 197 аят].

Ибн Iаббаса – Дела реза хуьлда цунна – аьлла, оцу аятан маьIна деш: «Рафас» бохург – зудчуьнца гIуллакх хилийтар ду, цуьнан и маьIна хиларан тешалла хIара аят а ду:

﴿أُحِلَّ لَكُمْ لَيْلَةَ الصِّيَامِ الرَّفَثُ إِلَى نِسَائِكُمْ﴾ [سورة البقرة، الآية:187]

⮘Хьанал ду шуна мархин беттан буьйсанна шайн зудчуьнца гIуллакх хилийтар⮚ [Сурат «Ал-Бакъарат» 187 аят].

[1] Кхузахь Iаьрбийн маттара «хуфф» аьлла дош ду деанарг, цуьнан уггар герга маьIна маьхсеш ду.

9 – Оьвхьаза гӀулкх хилийтар а доцуш, цул лахара долу хӀумнаш довлийтар. Ихьрам дихкина волчу хенахь шен зудчунна барт баккха а, йа оьвхьаза куьг кхетийта а мегаш дац, и санна долу кхин долу оьвхьаза хӀума далийта а мегаш дац, хӀунда аьлча цо кхин дӀа долчунна тӀевуьгу дела.

Оцу хӀуманашкахь зуда а стаг санна ларйала езаш ю. Ихьрам дихкинчул тӀаьхьа зуда стагах къаьсташ йолуш цхьа масех хӀума ду: зудчун ихьрам цуьнан юьхь тӀехь ду, цундела, стага корта дӀакъовла ца магаре терра, зудчунна а ца мега шен юьхь дӀакъовла, дуьхьал кӀадий тасарца, йа кхечу агӀор. Зудчунна хьарам ду каранаш духар а, ша ихьрам дихкина йолчу хенахь. Иза мегаш ца хиларан тешалла ду Ибн Іумара – Дела реза хуьлда цаьршинна – дийцина хьадис, вайн Пайхамарера схьа – Делера салават а, салам а хуьлда цунна –:

"ولا تنتقب المرأة المحرمة ولا تلبس القفازين" رواه البخاري.

«…Ихьрам дихкина йолчу зудчо шен юьхь дӀа а ца къовлу, каранаш а ца духу» (Бухáрú).

Іумара кӀанта ІабдуллахӀа – Дела реза хуьлда цаьршинна – аьлла:

"إحرام الرجل في رأسه وإحرام المرأة في وجهها" رواه البيهقي بإسناد جيد.

«Стеган Ихьрам коьртаца ду, зудчун Ихьрам юьхьаца ду». (БайхІакъий).

Іаишата а – Дела реза хуьлда цунна – аьлла:

"كان الركبان يمرون بنا ونحن مع رسول الله ﷺ محرمات، فإذا حاذوا بنا سدلت إحدانا جلبابها من رأسها على وجهها، فإذا جاوزنا كشفناه" رواه أبو داود وابن ماجه وأحمد وسنده حسن.

«Тхо Делан Элчанца – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – хьадж дихкина а долуш тхуна уллох нах тӀехбовлуш хилча тхо цхьаболчара шайн коьрта тӀера йовлакх шен юьхьа тӀеозара, тӀаккха уьш тӀехбоьвлча яххьаш дӀаястара оха». (Абу Давуд, Ибн Мáжахӏ, Ахьмад).

Кхин долчу хӀуманашна тӀехь зудчунна хьарам ду стагна хьарам дерг, аятийн а, хьадисийн а юкъарчу маьӀнийна иза а юкъайогӀуш йолу дела: мас дӀаяккхар а, маӀарш хедор а, дийнат дер а, иштта кхин дерш а, тегна хӀума юхар а, мачаш юхар а, корта дӀакъовлар а доцург.

***<u>Хьадж даран арканаш а, церан тешаллаш а.</u>***

Хьадж даран арканаш диъ ду:[1]

<u>Хьалхара рукн:</u> Ихьрам дехкар. Иза рукн хиларан тешалла Делан Элчан – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – хьадис ду:

"إنما الأعمال بالنيات". متفق عيه.

«Іамалш стеган ниййате хьаьжжина ю…» (Бухари, Муслим).

<u>ШолгӀа рукн:</u> Іарафатехь хан яккхар. Цуьнан тешалла Делан Элчан – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – хьадис ду:

"الحج عرفة" رواه أحمد وأصحاب السنن.

«Хьадж дар – Іарафатехь хан яккхар ду». (Ахьмад, Абу Давуд, Тирмизий, Насáий, ибн МаджахӀ).

<u>КхоалгӀа рукн:</u> Ифáдат-тӀаваф дар. Цуьнан тешалла ду лекха хинволчо аьлларг:

[1] Цхьаболчу Іелам-наха диъ бен дац аьлла уьш, цхьаболчара пхиъ ду аьлла «Корта дӀабашар» тӀетоьхна. ГӀолий а, нийса а дерг корта дӀабашар а дан дезаш рукн хилар ду. Цуьнан тешалла ду Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – шен корта дӀабашар дуьцуш долу хьадисаш. (Хьажа: Бухари 129, Муслим 1305).

﴿وَلْيَطَّوَّفُوا بِالْبَيْتِ الْعَتِيقِ﴾ [سورة الحج، الآية:29]

⮜Цара тӀаваф дойла, Ширчу ЦӀийна[1] гонаха⮞ [Сурат «ал-Хьаджж» 29 аят].

<u>ДоьалгӀа рукн:</u> Сафа-ломана а, Марват-ломана а юкъахь дӀасавахар (саӀйу дар). Цуьнан тешалла ду Делан Элчан – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – хьадис:

"اسعوا فإن الله كتب عليكم السعي" رواه الإمام أحمد والبيهقي.

«СаӀйу де аш, бакъдолуш, Дала шуна тӀедожийна ду саӀйу дар». (Ахьмад, БайхӀакъий).

***<u>Хьадж даран ва́жибаш.</u>***

Хьадж даран важибаш ворхӀ ду:[2]

- Ихьрамана тоьхначу дозанера ихьрам дехкар.
- Дийнахь Ӏарафате дӀакхаьчнарг малх чубуззалц цигахь Ӏар.
- Муздалифатехь буьйса яккхар.
- ТӀаьххьарчу деношкахь Минахь буьйсанаш яхар.
- ТӀулгаш кхиссар.
- Корта башар, йа ларгар.
- Ӏодика йаран тӀаваф дар.

***<u>Хьадж даран сифат.</u>***

Хьадж дехка волалуш волчунна суннат ду лийчар а, шен дегӀах хаза хьожа йогӀу хӀума тохар а – шен коьртах а, мажах а – лекха а, лаха а кӀайн ши кӀади тӀедухар а. Зудчо шена луург йоха йиш ю, цхьана билламца – шен дегӀан хазаллаш нахана гайта а ца гойтуш.

Ша хьадж дехкаран дозане кхаьчча шен перз ламаз дийр ду – нагахь санна хан тӀехӀоьттина елахь – цул тӀаьхьа ихьрам дехкар дӀадолорхьама. Нагахь санна перз ламаз хан тӀехӀоьттина ца хилахь, ламаз эцаран ши ракаӀат суннат ламаз дийр ду, ихьрам дехкаран суннатан ниййатца а доцуш, хӀунда аьлча Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – иштта дина хилла аьлла чӀагӀделла доцу дела[3].

Ша ламаз дина ваьлча хьадж дехка ниййат дийр ду. Нагахь санна ша «ТаматтуӀ» доьхкуш велахь иштта эр ду: «Лаббайкалло́хӀумма Ӏумратан». Нагахь санна ша «Ифра́д» доьхкуш велахь иштта эр ду: «Лаббайкалло́хӀумма хьаджжан». Нагахь санна ша «Къира́н» доьхкуш велахь иштта эр ду: «Лаббайкалло́хӀумма хьаджжан ва Ӏумратан». И дешнаш олучу хенахь стага шен аз хьалаайдийр ду, зудчо меллаша эр ду. «Талбийат» дукха дар а суннат ду.

Ша Макка дӀакхаьчча тӀаваф дийр ду доьххьара. ТӀаваф дӀадолор «Ӏаьржачу тӀулга» тӀера хила деза, Хьаьжин цӀа шен аьрру агӀор а хуьлуьйтуш. ТӀаккха «Ӏаьржачу тӀулгана» тӀекхача хьожур ву, тӀаккха ша тӀекхачахь цунна барт боккхур бу, йа аьтту куьг хьоккхур ду цунна тӀе – шен ницкъ кхачаре хьаьжжина, нахана новкъарло а ца еш – хӀара доӀа а доьшуш: «Алло́хӀумма ийма́нан бика, ва тасдúкъан бикита́бика, ва вафа́ан биӀахӀдика, ваттиба́Ӏан лисуннати набиййика»[4]. Ткъа нагахь санна адам дукха а хилла, ша цунна тӀекхачар ца нислахь, «Алло́хӀу акбар» а олуш, и лекхара доӀа а деш, шен аьтту куьг цунна

---

[1] Хьаьжин цӀийна гонаха.

[2] Корта башар рукн лерича, важибаш ялх бен ца хуьлу.

[3] Ихьрам дехкаран ламаз дан дезар тӀехь ду аьлла деана дац, делахь а иза суннат хилар чӀагӀделла ду. Хьажа: «Хьа́шийату Ибн Хьажар Ӏалал Ийдо́хь» 152; «Шархьул Махьаллий Ӏалал МинхӀа́ж» 2/126.

[4] Оцу доӀин маьӀна иштта ду: «Йа АллахӀ! Хьох теша а тешаш, Хьан Жайна (Къуръан) бакъ а деш, Хьуна елла чӀагӀо чекх а йоккхуш, Хьан Пайхамаран – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – суннатана тӀаьхьа а возуш».

тIе хьажор ду. Иштта дIадолийна тIаваф дийр ду, ворхI го боккхуш, ша Йемена агIор йолчу Хьаьжин цIийнан агIоне[1] кхаьчча цунна тIе куьг а хьоккхуш, цуьнах барт а ца боккхуш.

ТIаваф даран суннатех ду, стага хьалхарчу кхаа гонехь ког сихха баккхар – водуш санна -. Цуьнан тешалла ду Ибн Iумара – Дела реза хуьлда цаьршинна – дийцина долу хьадис: Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – ша доьххьара тIаваф дечу хенахь хьалхара кхо го ког сихчу когаца баккхара, бисна биъ паргIат волавелла баккхара.

Кхин а цуьнан суннатех ду ша тIедуьйхина кIади шен аьтту пхьаьрсан кIелхула даккхар, аьтту пхьарс гучу а боккхуш, аьрруниг дIа а къовлуш. Ибн Iаббаса – Дела реза хуьлда цаьршинна – аьлла:

"اضطبع رسول الله ﷺ هو وأصحابه ورملوا ثلاثة أشواط".

«Делан Элчано а – Делера салават а, салам а хуьлда цунна –, цуьнан асхьабаша а шайн аьтту пхьаьрсаш гучу а дехира, хьалхарчу кхаа гонехь ког сихха боккхуш буьйла а белира». Иштта и пхьарс гучубаккхар тIаваф деш боккхуш болчу ворхI гонехь бен суннат дац, кхин йолчу хенахь иза гучубаьккхина лелор суннат дац.

Ша тIаваф деш доIа дийр ду, шена лууш долчу хIуманца. ДоIа дечу хенахь Далла хьасталур ву, шен дог а, ойланаш а цу доIийна тIе а йохуьйтуш.

Йеменан агIонна а, «Iаьржачу тIулгана» юккъахь хIара доIа дийр ду: «Роббана́ а́тина́ фиддунйа́ хьасанатан, ва фил а́хирати хьасанатан, ва къина́ Iаза́баннáр»[2].

ХIора го боккхуш цIетоьхна доIанаш дар Делан Элчанан – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – суннатера бух болуш дац, муххале а, уьш наха шайггара лелош ду.

ТIаваф кхаа кепара ду: «Ифа́дат» (Хьадж даран коьрта тIаваф) а, «Къуду́м» (доьххьара Макка дIакхаьчча деш дерг) а, «Вада́I» (Iодика йаран тIаваф) а. Хьалхарниг рукн ду, шолгIаниг суннат ду, кхоалгIаниг важиб ду.

Ша тIаваф дина ваьлча, ши ракаIат суннат ламаз дийр ду, ИбрахIим-пайхамар хIоьттина Iийна меттигна тIехьа дIа а хIоьттина, иза шена мел генахь елахь а. Коьртаниг иза шена а, КаIбатна а юкъахь хилийтар ду. Хьалхарчу ракаIатехь «Къул йа́ аййухIал ка́фирун» сурат доьшур ду, шолгIачу ракаIатехь «Къул хIуваллóхIу ахьад» сурат доьшур ду. Суннатехь деана ма-дарра, хIара ши ракаIат дукха дах ца деш дар суннат ду.

ТIаккха, тIаваф а, суннат ламаз а динчул тIаьхьа, Сафа-ломана а, Марват-ломана а юкъахь «СаIйу» дийр ду, цаьршинна юкъахь ворхIазза дIасавахарца, Сафа-ломана тIера дIа а долош, Марват-ломаца чекх а доккхуш. Ша Сафа-лома тIекхаьчча хIара аят дешар суннат ду:

﴿إِنَّ الصَّفَا وَالْمَرْوَةَ مِنْ شَعَائِرِ اللَّهِ فَمَنْ حَجَّ الْبَيْتَ أَوِ اعْتَمَرَ فَلا جُنَاحَ عَلَيْهِ أَنْ يَطَّوَّفَ بِهِمَا وَمَنْ تَطَوَّعَ خَيْراً فَإِنَّ اللَّهَ شَاكِرٌ عَلِيمٌ﴾

⮜ Баккъалла а, Сафа а, Марват а АллахIан билгалонех (ши лам) бу. ХьаьжцIа веанчо а, Iумрат дечо а царна гуо баьккхича хIумма а дац. Шена тIедиллинчул совнаха диканиг дича – бакъдолуш и Дела баркалла олуш а, хууш а ву (цо деш дерг)⮞ [Сурат «Ал-Бакъарат» 158 аят].

ТIаккха Сафа-лома тIе хьалавер ву, тIаккха къилбехьа КаIбат тIе а вирзина, шен ши куьг хьала а айъина, Дела хестош, иза воккхаварца вазвеш, хIара дешнаш эр ду:

---

[1] «Iаьржачу тIулгал» хьалха йолу агIо ю иза. «Iаьржа тIулг» - иза «Ялсаманин тIулг» бу.

[2] Цуьнан маьIна иштта ду: «ХIай тхан Дела! Дуьненахь а дика ло Ахь тхуна, эхартахь а дика ло Ахь тхуна, (жоьжахатин) цIеран Iазапах лар а де Ахь тхо». Нагахь санна хьайна и массо доIанаш тIехь а долуш, лело атта а долуш жайна дезахь, хьо каро хьажа «Бусалба стеган гIап» цIе йолу жайна, вуно чIогIа пайдане жайна ду хьуна иза.

اللهُ أَكْبَرُ، اللهُ أَكْبَرُ، اللهُ أَكْبَرُ . لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ وَحْدَهُ لاَ شَرِيكَ لَهُ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ، لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ وَحْدَهُ، أَنْجزَ وَعْدَهُ، وَنَصرَ عَبْدَهُ، وَهَزَمَ الأَحْزَابَ وَحْدَهُ .

"Аллóхӏу акбару, Аллóхӏу акбару, Аллóхӏу акбару. Лá илáхӏа иллаллóхӏу вахьдахӏý лá шарúка лахӏ, лахӏулмулку, ва лахӏулхьамду ва хӏува ӏалá кулли шайъин къодúр. Лá илáхӏа иллаллóхӏу вахьдахӏ, анжаза ваӏдахӏ, ва насара ӏабдахӏ, ва хӏазамал ахьзáба вахьдахӏ"[1].

И дешначул тӏаьхьа доӏа дийр ду, шена луучу хӏуманца, дуьненан а, эхартан а диканаш доьхуш. И доӏа кхозза юх-юха дича а дика ду.

Тӏаккха цу лома тӏера охьа а воьссина, Марват-лам болчу агӏор дӏаволалур ву. Ша дӏасхьа воьдучу хенахь, баьццарчу шина билгалонна юкъахь жимма сихо вадар суннат ду, нагахь санна ша вадалахь цхьанна а новкъарло а ца еш. Марват-лома тӏе ша дӏакхаьчча, цу тӏе хьала а ваьлла, къилбехьа а вирзина, ши куьг хьала а айдина, ша Сафа-лома тӏе хьалаваьлча аьлларг эр ду.

Ша Саӏйу дечу хенахь хӏара доӏа дича а дика ду, хӏунда аьлча, Ибн ӏумара а, Ибн масӏуда а – Дела реза хуьлда царна – иза дина аьлла дийцина долу дела:

رب اغفر وارحم إنك أنت الأعز الأكرم .

«РоббигӀфир, вархьам, иннака антал аӀаззул акрам».[2]

Саӏйу дечу хенахь ламаз керахь хилар суннат ду, делахь а, нагахь санна ламаз керахь а доцуш цхьамма Саӏйу дахь, иза кхочуш хуьлуш ду, нийса лоруш а ду. Беттан деношкахь йолчу зудчо Саӏйу дича а нийса лоруш ду, хӏунда аьлча Саӏйу дечу хенахь оцу кепара цӏена хилар билламе доцу дела.

Саӏйу динчул тӏаьхьа, ша «Таматтуӏ» деш хиллехь шен коьрта тӏера месаш дӏалоргур ю, ша болу корта чу а лоцуш. Зудчо пӏелган буьхьиган барамехь дӏалоргур ю, кхин сов ца лоргуш. Нагахь санна «Къирáн», йа «Ифрáд» деш велахь, шен ихьрамах дӏа а ца къаьсташ, гӏурбан де кхаччалц собар дийр ду, тӏулгаш кхиссинчул тӏаьхьа ихьрам тӏерадаккхархьама.

Тӏаккха, Зул-Хьиджжат беттан борхӏалгӏачу дийнахь, «Таматтуӏ» деш волчо хьадж доьхкур ду, ша Маккахь ӏаш волчу меттера. Цо санна шаьш бол-болчара хьадж доьхкур ду Маккин охӏлуно а. И доьхкучу хенахь цо дийр ду, ша хьалха ӏумрат доьхкуш диннарг – лийчар а, цӏано йар а, кхин дерг а. Ихьрам дехкархьама Хьаьжин цӏентӏе вахар суннат лоруш дац, хӏунда аьлча иза Пайхамарера – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – деана а доцу дела, йа цуьнан асхьабаша де аьлла а доцу дела. Бухарис а, Муслима а далийначу хьадисехь ду, ӏабдуллахӏа кӏанта Жабира – Дела реза хуьлда цунна – дийцина долчу, Пайхамар – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – шайга элира аьлла:

"أقيموا حلالاً حتى إذا كان يوم التروية فأهلوا بالحج..."

«Ихьрам дихкина доцуш ӏан йиш ю шун, борхӏалгӏа де тӏекхаччалц, тӏаккха хьадж дехка аш».

Муслима далийначу хьадисехь а ду, Жабира – Дела реза хуьлда цунна – дийцинарг:

[1] Цуьнан маьӏна иштта ду: «Аллахӏ массо хӏумнал воккха ву, Аллахӏ массо хӏумнал воккха ву, Аллахӏ массо хӏумнал воккха ву. Аллахӏ воцург кхин Дела вац, Цхьаъ ву Иза, Цуьнан накъост а вац. Паччахьалла а Цуьнан ду, хастам а Цунна бу, Иза массо хӏуманна тӏехь ницкъ кхочуш а ву. Цхьа Аллахӏ воцург кхин Дела вац, Аллахӏа Шен ваӏд чекх а яьккхина, Шен лайна гӏо а дина, Ша цхьамма тобанаш иэша а йина».

[2] Цуьнан маьӏна хӏара ду: «Сан Дела! Гечде Ахь, къинхетам а бе Ахь, бакъдолуш, Хьо уггар Нуьцкъала верг а, уггар Сийлахь верг а ву».

"أمرنا رسول الله ﷺ لما أهللنا أن نحرم إذا توجهنا إلى منى فأهللنا من الأبطح".

«Оха хьадж доьхкучу хенахь, Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – тхуна омру дира тхо Мина́ доьлхучу хенахь хьадж дехка аьлла, цундела оха «АбтIахь» олучу меттера хьадж дихкира».

«ТаматтуI» деш волчо, ша цу дийнахь хьадж доьхкучу хенахь иштта ала деза: «Лаббайка хьаджжан».

Цу дийнахь Мина́ вахар суннат ду, цигахь делкъа а, малхбуза а, маьркIижа а, пхьуйра а ламазаш а деш, даццина, тIеттIа а ца узуш. Цу дийнан буьйса – Iарафат буьйса – Минахь яккхар а суннат ду, Муслима Жабирера дийцинчу хьадисана.

Iарафат дийнахь – иссолгIачу дийнахь – Iуьйранна малх хьалабаьлча Iарафате дIагIур ву. Цига дIакхаьчча, делкъа хан хиллалц «Намират» олучу меттехь сацар дика ду нагахь санна шен аьтту хилахь[1], вайн Пайхамар – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – ша Iарафате воьдучу хенахь цигахула воьдуш хилла дела. Нагахь санна шен цигахь саца аьтту ца хилахь, ма-воддара Iарафате дIавахча а хIумма а дац. Делкъа хан тIехIоьттича, делкъа а, малхбуза а ламаз дийр ду, дац а деш шишша ракаIат, тIе а узуш. ТIаккха «Жабалур-рохьмат» - «Къинхетаман лам» - болча гIур ву. Цигахь ша доIийна дIахIуттучу хенахь, и лам шена а, къилбийна а юккъахь хилийтар дика ду, нагахь санна шен аьтту хилахь. Нагахь санна шега иштта ца далахь, къилбехьа воьрзур ву, лома тIе а ца воьрзуш. Оцу меттехь дуккха а Дела хьехор чIогIа дика ду, шен ма-хуьллу дукха доIанаш дар а, Далла хьаставалар а, Къуръан дешар а, дика ду, шен ши куьг доIийна хьала а айдеш. Усамата дийцина – Дела реза хуьлда цунна –:

"كنت رديف النبي ﷺ بعرفات فرفع يديه يدعو فمالت به ناقته فسقط خطامها فتناول خطامها بإحدى يديه وهو رافع يـده الأخرى" رواه النسائي.

«Пайхамар – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – Iарафатехь волчу хенахь, цунна уллохь вара со. Цо шен ши куьг хьалаайдира, доIа дечу хенахь. Иза иштта доIа деш волуш, цуьнан эмкало ластийна разваьккхира иза, тIаккха цуьнан керар архаш охьаийгира. ТIаккха цо цхьана куьйга урх дIа а лаьцна, важа куьг хьала а айдина доIа дира». (Насаий).

Муслима яздинчу «Сахьихь» цIе йолчу жайни чохь а иштта хьадис ду:

"و لم يزل واقفاً يدعو حتى غابت الشمس وذهبت الصفرة".

«Иза (Пайхамар) доIа деш лаьттира, малх чу а буьзна, маьлхан можа зIаьнарш гучара йовллалц».

Iарафат дийнахь дина долу доIа уггар дика доIа ду. Вайн Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла:

"خير الدعاء دعاء يوم عرفة، وخير ما قلت أنا والنبيون من قبلي: (لا إله إلا الله وحده لا شريك له له الملك وله الحمد وهـو على كل شيء قدير)" رواه مسلم.

«Уггар дика доIа Iарафат-дийнахь дина доIа ду. Ткъа ас а, сол хьалха хиллачу пайхамарша а аьлла уггар дика доIа хIара ду: «Ла́ ила́хIа иллаллóхIу вахьдахIу́ ла́ шари́ка лахIу, лахIул мулку, ва лахIул хьамду, ва хIува Iала́ кулли шайъин къоди́р»[2]. (Муслим).

[1] Таханлерчу хенахь дуккхах долу адам Минара Iарафате автобусашца доьлху, цундела лара ца во оцу метте кхача. Ткъа оцу меттехь делкъа хан хиллалц сацар тIедожийна хIума дац, дича дика дерг ду, ца дича хьадж галдолу хIума а дац.

[2] Цуьнан маьIна иштта ду: «АллахI воцург кхин Дела вац, Цхьаъ ву Иза, Цуьнан накъост а вац. Паччахьалла а Цуьнан ду, хастам а Цунна бу, Иза массо хIуманна тIехь ницкъ кхочуш а ву».

Iарафатехь волчунна тIехь ду шен Дела шена хьашт хилар дагахь латтор, шена Иза оьшуш хилар гайтар, Цунна хьаставалар, и еза меттиг а, хан а эрна дIацайахийтар. Вайн Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла:

"ما من يوم أكثر من أن يعتق الله فيه عبداً من النار من يوم عرفة، وإنه ليدنو ثم يباهي بهم الملائكة، فيقول: ما أراد هؤلاء" رواه مسلم.

«Дала Шен лайш цIерах хьалхабохуш долчу деношна юкъахь Iарафатал доккха де дац. Иза герга вогIу цу дийнахь, Шен лайш малийкашна хьалха хестош, тIаккха цо олу: ХIун лууш баьхкина хIара (Сан лайш)?!» (Муслим).

Iарафатехь Iар хьаджан арканехь цхьа рукн ду. Цигахь яккха еза хан малх чубуззалц ю. Хьаьжочунна тIехь ду ша Iарафат чоьхьа ву, йа арахьа ву хьажар, Iарафатан доза довзар, хIунда аьлча дуккха а хьаьжоша тергам ца бо цуьнан, Iарфатан дозанал арахьа а Iа уьш, цундела церан хьадж нийса ца хуьлу, галдаьлла хуьлу.

Цу суьйранна малх чубуьзначул тIаьхьа Муздалифат олучу метте дIагIур ву, меллаша, гIовгIанаш а ца йохуш, Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла долу дела:

"أيها الناس السكينة السكينة" رواه مسلم.

«ХIай адамаш! ПаргIат гIо, паргIат гIо». (Муслим).

Ша Муздалифате дIакхаьчча, маьркIижа а, пхьуьйра а ламаз дийр ду, маьркIижниг пхьуйрачуьнна тIеоьзна а деш, маьркIижниг кхо ракаIат а, пхьуьйраниг ши ракаIат дацдина а деш. И ши ламаз Муздалифатехь бен ца дар суннат ду, Делан Элчанна – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – тIаьхьа возуш. Делахь а, Пхьуьйра хан дIаер ю аьлла ша кхоьруш хилахь, миччахьа дичи а мегар ду и шиъ.

И буьйса цу Муздалифатехь йоккхур ю. Цу буьйсанна мел-вижна а дIавижа веза, ламазаш деш, йа Дела хьехош, йа цхьа кхин хIума деш Iийча дика хила мега аьлла дIацавуьжуш ца Iаш, вайн Пайхамар – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – дIацавуьжуш ца Iийна дела. IабдуллахIа кIантера Жабирера схьа Муслима дийцина хьадис, Пайхамар – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – Муздалифате веара аьлла, тIаккха маьркIижа а, пхьуьйра а ламаз дира цо, цкъа молла а кхойкхуш, ши икъамат а деш, цаьршинна юкъахь тасбихь а ца деш. Цул тIаьхьа иза дIатоьвжира, Iуьйра хан кхаччалц.

Шайн дегIаца гIело йолчарна а, бахьанаш долчарна а мегаш ду буьйса юкъал тIех а яьлла, бутт гучарабаьлча Муздалифатера Мина дIа а бахана тIулгаш кхисса. ГIело йоцург а, йа гIело йолчуьнца цхьаьна воцург а Iуьйра хан кхаччалц саца веза цигахь. Ткъа, тахана дуккха а хьаьжоша деш дерг – буьйса йолалуш тIулгаш кхиссарца, шайна атто хилийтархьама – Пайхамаран – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – некъаца догIуш дац.

Муздалифатехь Iуьйра ламаз динчул тIаьхьа, «Ал-МашIарул Хьарам» олучу меттехь соцур ву стигал дикка кIай йаллалц, къилбехьа а вирзина, ши куьг хьала а айдина доIанаш деш. Нагахь санна ша цу метте цакхачалахь, цигахь муьлххачу меттехь сецча а тоьар ду, Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьллачу дашна тIе а доьгIна:

"وقفت ها هنا وجمع كلها موقف" رواه مسلم.

«Со кхузахь сецца. ХIара аре (Муздалифат) ша-ерг саца мегар долуш ю». (Муслим).

ТIаккха оцу Iуьйранна – гIурбан дийнахь – малх хьалабалале Мина́ дIагIур ву, тIаккха хьалхара тIулгаш кхуьссур ду, «Жамратул Iакъабат» олучу меттехь – Маккийна юххехь

йолу йоккха тӀулгаш кхуьссу меттиг ю иза. Цигахь ворхӀ тӀулг кхуссур бу, хӀора тӀулг кхоь буьртиг санна а болуш. Массо Ӏелам-нехан барт хилла бу, итӀулгаш муьлххачу меттера а кхисса мега аьлла, делахь а, гӀолий дерг Хьаьжин цӀа шен аьрру агӀор а дуьтуш, Мина́ шен аьтту агӀор а дуьтуш кхиссича ду, Ибн МасӀудера – Дела реза хуьлда цунна – дийцинчу хьадисана, иза Йоккха тӀулгаш кхуьссучу метте веара аьлла, тӀаккха Хьаьжин цӀа шен аьрру агӀор а дуьтуш, Мина́ шен аьтту агӀор а юьтуш дӀа а хӀоьттина, ворхӀ тӀулг кхоьссира цо, тӀаккха цо элира: «Иштта кхиссира уьш шена тӀе «Ал-Бакъарат» сурат доьссина волчо». (Бухари, Муслим).

Цигахь даккхий тӀулгаш кхисса а мегаш дац, йа тударгаш кхисса а, йа мачаш кхисса а мегаш дац. И тӀулгаш кхисса ша волавелча сацо мегаш ду ша ихьрам доьхкучу хенахь дуьйна дан долийна долу «талбийат» - (лаббайк).

ТӀулгаш кхиссар хьалха даккхар суннат ду, цул тӀаьхьа уьстагӀ бер ду – нагахь санна ша «ТаматтуӀ», йа «Къира́н» деш велахь – цул тӀаьхьа корта дӀабашар, йа ларгар ду. Божарша корта дӀабаьшча гӀолий ду, хӀунда аьлча вайн Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – корта дӀабаьшначарна гечдар а, къинхетам а боьхуш кхозза доӀа дина дела, лергинчарна цкъа доӀа дина дела, Бухарис а, Муслима а дийцина ма-дарра.

Цул тӀаьхьа, Макка гӀур ву, «Ифа́дат»-тӀаваф дан.

Иштта и кхо-диъ хӀума тӀаьхьий-хьалхий дар суннат ду, ӀабдуллахӀа кӀантера Жабирера схьа Муслима дийцинчу хьадисана тӀе а доьгӀна. Цу юкъахь деана ду:

"أن النبي ﷺ أتى الجمرة التي عند الشجرة فرماها بسبع حصيات يكبر مع كل حصاة منها، مثل حصى الخذف، رمى من بطن الوادي ثم انصرف إلى المنحر فنحر ثم ركب رسول الله ﷺ فأفاض إلى البيت فصلى بمكة الظهر".

«Пайхамар – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – дитт уллохь йолчу тӀулгаш кхуьссучу метте веара, тӀаккха ворхӀ тӀулг кхоьссира цо, хӀора тӀулг мел кхуссу «Алло́хӀу акбар» а олуш. И тӀулгаш кхоьн буьртигаш санна даккхий дара. Цо уьш кхиссира тогӀин чура дӀа. ТӀаккха иза вахара хьайбанаш дойьучу метте, тӀаккха цо хьайбанна урс хьаькхира. ТӀаккха Делан Элча – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – шен эмкална тӀе а хиъна Хьаьжин цӀа долчхьа вахара, Маккахь делкъа ламаз а дира цо».

ХӀокху кхаа-деа хӀумнах цхьадерг тӀаьхьатеттинчунна тӀехь а, йа хьалхадаькхинчунна тӀехь а хӀумма дац, Ӏамран кӀантера ӀабдуллахӀера – Дела реза хуьлда цунна – Бухарис а, Муслима а, Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – тӀаьххьара динчу хьаджах лаьцна дийцинчу хьадисана тӀе а доьгӀна:

وقف رسول الله ﷺ والناس يسألونه، قال: "فما سئل رسول الله ﷺ يومئذ عن شيء قُدِّم أو أُخِّر إلا قال: "افعل ولا حرج".

«Делан Элча – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – сецира, нах цуьнга хеттарш деш а бара. Цу дийнахь шега и хӀумнаш тӀаьхьий-хьалхий таттарх лаьцна хьаьттинчуьнга кхин жоп ца делира цо, - «Хьайна лаахь иштта де, хӀумма а дац» - аьлла бен».

Хьаьжин цӀийна гонаха ша тӀаваф динчул тӀаьхьа, ша «ТаматтуӀ» деш велахь шолгӀа СаӀйу дийр ду, хӀунда аьлча цо доьххьара дина СаӀйу Ӏумратана дара, хӀинца хьадж даран СаӀйу а дан деза дела. Ткъа нагахь санна ша «Къира́н», йа «Ифра́д» деш велахь, ша доьххьара тӀаваф динчул тӀаьхьа СаӀйу динехь, хӀинца СаӀйу юха дан ца оьшу цо, Жабира – Дела реза хуьлда цунна – аьллачунна тӀе а доьгӀна:

"لم يطف النبي ﷺ ولا أصحابه بين الصفا والمروة إلا طوافاً واحداً طوافه الأول" رواه مسلم.

«Пайхамара а – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – цуьнан асхьабаша а – Дела реза хуьлда царна – Сафа-ломана а, Марват-ломана а юкъахь гонаш ца дехира цкъа бен, доьххьара шаьш гонаш дохучу хенахь бен». (Муслим).

Зул-Хьиджжа беттан кхо де – цхьайттолгIа а, шийттолгIа а, кхойттолгIа а – дисина тIулгаш кхиссаран денош лоруш ду сихвелла Мина́ра ара ца ваьллачунна. Ткъа нагахь санна цхьанна сихха Мина́ра аравала лаахь, цо цхьайттолгIачу а, шийттолгIачу а дийнахь кхуьссур ду, кхойталгIачу дийнахь дерш Iад дуьтур ду. Лекха хинволчу АллахIа аьлла:

﴿وَاذْكُرُوا اللَّهَ فِي أَيَّامٍ مَعْدُودَاتٍ فَمَنْ تَعَجَّلَ فِي يَوْمَيْنِ فَلا إِثْمَ عَلَيْهِ وَمَنْ تَأَخَّرَ فَلا إِثْمَ عَلَيْهِ لِمَنِ اتَّقَى﴾ [سورة البقرة، الآية:203]

⮜Аш Дела хьехаве билггал долчу деношкахь. Нагахь санна цхьаъ шина динахь сихвелла (араволуш) хилахь – цунна тIехь къа дац, тIаьхьависина хилахь а – цунна тIехь а къа дац; Делах кхийринчарна (тIехь)⮞ [Сурат «Ал-Бакъарат» 203 аят].

Цу деношкахь тIулгаш кхиссар дIадоло деза Хьалхарчу Жимчу тIулгаш кхуьссучу меттера – Хúф-маьждигана герга ерг ю иза – ворхI тIулг а кхуссуш, тIаккха Юккъерчу меттехь ворхI кхосса беза, тIаккха ТIаьххьарчу Йоккхачу меттехь ворхI тIулг кхосса беза, оцу хIора меттехь хIора тIулг мел кхуссу «Аллóхlу акбар» а олуш. Хьалхарчу меттехь тIулгаш кхиссинчул тIаьхьа, цунна гена доццуш къилбехьа а вирзина, и меттиг шен аьрру агIор а юьтуш дIа а хIоьттина дехха доIа дар суннат ду. Юккъерчу меттехь тIулгаш кхиссинчул тIаьхьа а къилбехьа а вирзина, и меттиг шен аьтту агIор а юьтуш дIа а хIоьттина дехха доIа дар а суннат ду. ТIаьххьарчу меттехь тIулгаш кхиссинчул тIаьхьа хIоьттина а ца Iаш дIаваха веза.

И тIулгаш кхиссаран хан дIайолало делкъа хенахь. Цунна тешалла ду Ибн Iумара – Дела реза хуьлда цаьршинна – дийцина хьадис:

"كنا نتحيّن فإذا زالت الشمس رمينا" رواه البخاري.

«Тхо хан ларйеш Iара хIетахь, ткъа, малх стигал юкъара тIехбаьлча дIакхиссара оха тIулгаш». (Бухари).

Массо Iелам-нехан барт хилла бу, и тIулгаш кхиссаран тIаьххьара хан цу беттан кхойтталгIачу дийнахь малх чубуззалц ю аьлла. Нагахь санна цу дийнахь малх чубузале тIулгаш ца кхиссинчо цул тIаьхьа кхиса а ца мега, уьстагI а бужу цунна тIе.

Оцу шина дийнан ши буьйса – цхьайттолгIа а, шийттолгIа а – Мина́хь йокхур ю, нагахь санна шийттолгIачу дийнахь малх чубузале цигара ара ца валахь кхойттолгIа де кхаччалц цигахь саца веза, кхойттолгIачу дийнахь тIулгаш кхисса а деза.

Нагахь санна цхьаъ Маккара дIаваха новкъаволуш хилахь, Маккара аравала ца мега цунна Iодика йаран тIаваф даллалц, хIунда аьлча, и тIаваф хьаджан важибех цхьа важиб долу дела, дуккхах болчу Iелам-нахана гергахь. И Iодика йаран тIаваф тIерадужу беттан денош лардеш йолчу зудчунна, Ибн Iаббаса – Дела реза хуьлда цаьршинна – дийцина хьадис долу дела, Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – элира аьлла:

"لا ينفرن أحدٌ حتى يكون آخر عهده بالبيت"

«Цхьа а дIа ма гIойла (Маккара) тIаьххьара цо дийр дерг Хьаьжин цIийна гонаха тIаваф хиллалц».

И хьадис кхечу некъаца а деана ду:

"إلا أنه خفف عن المرأة الحائض" رواه مالك وأصله في صحيح مسلم.

«Делахь а, цо (Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна –) тIерадаьккхира иза беттан деношкахь йолчу зудчунна». (Ма́лик).

Дуккха а Iелам-нахана гергахь «Ифа́дат» тIаваф дича Iодика йаран тIаваф тIера долуш ду, нагахь санна цо «Ифа́дат» дар ша дIавоьду хан кхаччалц тIаьхьатеттина хиллехь[1].

Хьаьжин цIера шен махка вухавирзинчунна суннат ду, Ибн Iумарера схьа – Дела реза хуьлда цаьршинна – Бухарис дийцинчу хьадисехь деана долу доIа дар. Ибн Iумара – Дела реза хуьлда цаьршинна – аьлла:

أن النبي ﷺ كان إذا قفل من غزو أو حج أو عمرة يكبر على شرف من الأرض ثم يقول: "لا إله إلا الله وحده لا شريك له، له الملك، وله الحمد، وهو على كل شيء قدير، آيبون تائبون عابدون لربنا حامدون، صدق الله وعده، ونصر عبده، وهزم الأحزاب وحده".

«Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – ша тIом бечара а, йа хьаьжин цIера, йа Iумратера а вухавирзича, цхьа лекхочу гу тIе а волий хIара алара: «Ла́ ила́хIа иллалло́хIу вахьдахIу́ ла́ шари́ка лахI, лахIулмулку, ва лахIулхьамду ва хIува Iала́ кулли шайъин къоди́р. А́йибу́на, та́ибу́на, Iа́биду́на, лироббина́ хьа́миду́на. Садакъалло́хIу ваIдахIу, ва насара IабдахIу, ва хIазамал ахьза́ба вахьдахI».[2]

❖ ❖ ❖

[1] Лекхахь ма-дарра, дуккха а Iелам-наха иштта тоьар ду аьлла. Делахь а, вайн мазхIабехь иза тоаьш дац. «Ифадат»-тIаваф а, Iодика йаран тIаваф а къаьстина дан дезаш ду. Хьажа: «Хьашийату Ибн Хьажар Iала Ийдо́хь», 445 агIо.

[2] Оцу доIанан маьIна хIара ду: «АллахI воцург кхин Дела вац, Цхьаъ ву Иза, Цуьнан накъост а вац. Паччахьалла а Цуьнан ду, хастам а Цунна бу, Иза массо хIуманна тIехь ницкъ кхочуш а ву. Вай юха доьрзуш ду, Деле тоба деш долуш, Цунна Iибадат деш долуш, вешан Далла хастам беш а долуш. АллахIа Шен ваIд кхочуш йина, Шен лайна гIо а дина, Ша цхьамма тобанаш эша а йина». Хьажа: «Бусалба стеган гIап», 105 доIа.

